Regin í Líð

# Rakul
## – og aðrar søgur

Tekningar: Eir í Ólavsstovu

Lagað til lesinámsfrøðiliga: Lydia Didriksen

*Klassikari*





SNÍPURNAR verða flokkaðar í 3 litir:

| | |
|---|---|
| Gular: | 1., 2. og 3. flokkur |
| Bláar: | 4., 5. og 6. flokkur |
| Vínreyðar: | eldri |

Í hvørjum liti eru 3 torleikastig:

 Løtt

 Miðal

 Torfør

Henda bókin er vínreyð 

Regin í Líð: Rakul og aðrar søgur
Tekningar: Eir í Ólavsstovu
Lagað til lesinámsfrøðiliga: Lydia Didriksen
Lesinámsfrøðilig viðgerð: Ásla Huusgaard
Orðatýðingar: Hans Jacob Sigvardsen
Prentgerð: Spf. Gramar
Prenting: Pf. Einars Prent
Bókaband: Pf. Einars Prent

ISBN 99918-0-283-5

# Innihald







## Regin í Líð

Regin í Líð var dulnevni, sum Rasmus Rasmussen (eisini nevndur Rasmus á Háskúlanum) nýtti, tá ið hann skrivaði fagrar bókmentir.

Hann var føddur í Miðvági 13. august í 1871. Hann var bóndasonur og elstur av systkinum. Tí var hann borin at festa garðin eftir pápa sín, men hansara hugur stóð ikki til bóndalívið.

Hann fór í 1892, gott tjúgu ára gamal, til Danmarkar á háskúla. Hann var á fleiri háskúlum, og á Askov háskúla hitti hann Símun av Skarði, sum hevði somu hugsjónir sum hann sjálvur. Teir tóku báðir lærarauprógv í Danmark og komu báðir heim aftur til Føroya í 1899 og settu á stovn Føroya Fólkaháskúla.

Ramus Rasmussen var hugsjónarmaður og hevði fjøltáttað áhugamál. Hann var tingmaður í fleiri ár fyri Sjálvstýrisflokkin. Og hann var við at stovna Føroya Fiskimannafelag, har hann var skrivari í ein mansaldur.

Stóran áhuga hevði hann eisini fyri plantum og gjørdi eitt slóðbrótandi arbeiði innan føroyska plantulæru. Hann skrivaði fleiri bøkur um plantur.

Hann skrivaði fyrstu skaldsøguna, ið kom út á føroyskum. Hon æt „Bábelstornið" og kom út í 1909. Hann skrivaði eisini stuttsøgur, sjónleik, endurminningar og týddi nógv til føroyskt mál.

Hann andaðist í 1962.

# Rakul

Sólin sendi sínar hitandi strálur niður yvir **fiskastøðini**. Har lá **klippfiskurin** útbreiddur og tornaði. Hann var snjóhvítur av smáum salttinnum. Luftin var ovmett av hitanum. Einki lot rørdi hana, og hon hekk **darrandi** yvir jørðini.

Alt livandi vildi hvíla. Ein hundahvølpur stóð einsamallur og **glepsaði** at eini hønu, sum skravaði í einum øskudunga. Tá ið hundurin sá, at hønan ikki gáaði um hann, fór hann eisini at leggja seg. Hann legði seg í ta heitu øskuna. Eitt langt geisp boðaði frá, at hann lá væl.

Keypmaðurin var langt síðani farin heim at fáa sær morgunmat. **Middagurin** var farin, og hann var ikki afturkomin enn.

Fiskurin var allur útbreiddur. So hvat skuldu tær, sum arbeiddu í fiskinum, gera annað enn sita?

Áðrenn tær settu seg, høvdu tær breitt ein lítlan **stakk** út. Tær høvdu trætst um, hvat keypmaðurin hevði sagt. Hevði hann sagt, at

**fiskastøðini:** (ella fiskastykkini) steinsett pláss, har saltfiskur varð turkaður

**klippfiskurin:** flaktur og turkaður saltfiskur

**darrandi:** skelvandi

**glepsaði:** goyði ilsliga

**middagurin:** tíðin uml. kl. 12

**stakk** (her): stápil av fiski

**skræðan**: »húðin« á fiski

**fiskurin** her: »holdið«

**skræðan** ella **fiskurin** skuldi venda upp? Tað endaði við, at tær vendu fiskin uppeftir.

Nú sótu tær og lótu møðina renna av sær. Eingin tímdi at gloppa munnin. Tær eldru, sum søgdu seg hava smakkað verðina, sótu við albogunum fram á knøini. Tær hildu við báðum hondum um høvuðturriklæðið, sum tær togaðu fram yvir pannuna at skugga fyri sólini.

**trolaramenn**: sjómenn við trolara. Her: helst enskir ella skotskir trolaramenn

Tær yngru vistu ikki, hvat verðin hevur goymt til gamlar gentur og húsmanskonur á bygd. Tær royndu at práta um seinasta sunnukvøld í dansi. Tá høvdu nógvir **trolaramenn** verið í dansinum. Men varmin var so køvandi, at orðini doyðu burtur á varrunum.

Endin var tann, at summar sótu, og aðrar lógu. Tær lótu sólina baka, sum hon vildi.

**undirhárið**: stuttu nakkahárini

Niðan fyri vegin stutt frá hinum stóð ein dimmhærd genta. Turriklæðið var gliðið niður av nakkanum á henni, so tvær tjúkkar flættur komu undan. Eitt gløgt eyga hevði eisini sæð ein yndisligan hvítan háls ígjøgnum **undirhárið**. Tað krúllaðist so vakurt millum flætturnar.

Tað var so lágt niðan fyri vegin, at bara herðarnar á henni sóust. Hevði hon komið til sjóndar øll, sum hon var, so hevði tað verið henni til fyrimunar. Hon var bæði væl vaksin og vøkur. Hon hugdi við longsli út eftir vágnum. Tað var, sum um hon væntaði onkran at koma.

Keypmaðurin sást koma aftur frá morgunmati. Tað kom ófriður á tær, sum høvdu ligið og sólað sær, hóast einki var at gera.

Osvaldur æt keypmaðurin. Hann var ikki ungur, mátti heldur sigast at vera gamal. Hann var farin væl um tey fýrati. Hann var av teimum, sum aldur ikki sæst á, fyrr enn tey fara í heilum.

**brá:** yvirbragd

Hann hevði havt eitt djarvt **brá** í tí manslíga andlitinum og ein fiman kropp. Men tað sást á honum, at hann hevði ikki sagt nei takk til tað, sum lívið hevur at bjóða einum rættum manni, sum ikki behøvist at telja hvørja krónu.

**puttin:** lítla stavin

Nú aftaná ein betri morgunmat kendi hann lívsmegina streyma í kroppinum. Hann kom so spelkin syftandi **puttin** í hondini.

Osvaldur hevði ongantíð sagt nógv á morgni, men eftir morgunmat var hann oftast prátingarsamur. Og tað kann sigast, at hann vigaði ikki orðini á gullvekt, tá ið hann talaði til arbeiðsfólkið. Men hann blandaði so mikið av skemti uppí, at hann var heldur væl dámdur enn illa dámdur.

Osvaldur ansaði altíð sjálvur eftir fiskaturkingini. Tað var av tveimum góðum grundum. Hann vildi hava fiskin so góðan sum eingin annar. Tað gav gott umdømi og nógvar pengar. Og hann vildi sjálvur hava eyguni eftir gentunum. Hann helt, at næst pengunum vóru vakrar gentur eitt hitt størsta virði, verðin átti.

Hann var ikki uttan evnir, tá ið tað galt um hitt kynið. Men tað ringasta var, at hann skjótt hevði notið alt tað, sum njótandi var í bygdini.

Eitt hevði hann tó leingi tráað eftir. Hann vildi hava fatur í Rakul hjá Niklasi. Hon var tann leskiligasti biti, hann enn hevði sæð. Osvaldur hugsaði nógv um, hvussu hetta skuldi fáast í lag. Ikki tí, Niklas kundi hann lættliga tosa til rættis, um tað gjørdist neyðugt.

Rakul var júst gentan, sum stóð niðan fyri vegin. Og hon visti um Osvaldsa huga, tó at hann ikki hevði nærkast henni stórvegis.

**óvart:** óvæntað

Ungar gentur kenna ofta slíkt á sær, so tað er sjáldan, at nakað kemur **óvart** á tær. Tær vinnast tó oftari við djarvari framferð enn við toli.

Hetta visti Osvaldur væl, men hann tordi ikki at fara ov harðliga til verka. Hann vildi ikki gera hana bangna, tí hann grunaði, at tað var betri tilfar í Rakul enn í vanligum **fiskagentum**.

**fiska-gentum:** gentum, ið arbeiða við fiskaturking

Rakul hevði eisini ein ávísan fríggjara, men tað kundi bæði vera ein vansi og ein fyrimunur. Ið hvussu var, Osvaldur hevði lovað sær sjálvum at fara spakuliga fram, tí her vildi hann sigra.

Rakul hevði varnast, at Osvaldur kom. Hon vildi fegin sloppið sær niðan aftur til hinar, men tað var so høgt upp á vegin, at hon noyddist at grulva upp. Hann var nú so nær, at hann lættliga kundi verið komin til hennara, áðrenn hon náddi at reisa seg. Hon vildi ikki liggja grulvandi fyri fótum hansara, tí varð hon standandi, har hon stóð.

Tá ið Osvaldur gekk fram við henni, kendi hon eygu hansara í nakkanum á sær. Hon varnaðist, at hann streyk puttin lættliga fram við kjóla hennara. Tað var ikki av óvart frá hansara síðu.

Hinar genturnar høvdu allar eyguni eftir teimum og teskaðu sínámillum.

Antin Osvaldur hevði varhugan av, at tær vistu, hvat ið hann hugsaði, ella ikki, so vendi hann sær brádliga niðaneftir. Tá sá hann hin seinasta fiskin, ið breiddur var.

»So skuldi eisini fanin tikið við tykkum! Eg segði, at tit skuldu venda skræðunum upp á hasum lítla stakkinum, og so hava tit devilin gali gjørt beint tvørturímóti. Vilja tit nú við ein helvitis fart venda hvørjum murti!« Hann reiggjaði ógvusliga puttinum, meðan hann las henda lesturin.

Tær stóðu og **bíndu**. Tær vóru so vanar at hoyra slíkan lestur, at hann segði teimum einki.

**bíndu:** stardu niður fyri seg

Tá ið hann so steðgaði á og peikaði við puttinum, fóru tær allar at venda fiskinum. Eisini Rakul, sum nú var niðan aftur komin.

## II

Á eysturlandinum í Íslandi streyk eitt lítið fleyr av vestri mjúkliga fram eftir havinum.

Nógv skip lógu og fiskaðu út av Langanesi. Tey vaggaðu og dandaðu um alduryggirnar. Eitt endaleyst tol var yvir øllum.

Friðurin lá droymandi um yvirflatuna. Niðri í dýpinum var eitt yðjandi lív. Har ferðaðust fiskarnir í stórum torvum frá snøri til snøri. Teir snoddaðu ivandi at húkunum. Ein nú og annar tá kom ov nær og var fastur, men tað gjørdi ongan mun í hópinum.

Her úti stóðu Føroya bestu ungmenni lið um lið og bíðaðu eftir, at fiskurin vildi bíta.

Langt úti í sjónarringinum sóust tindar og **jøklar**. Tað var hin gamla søguoyggin, Ísland, við sínum dýrgripum og minnum.

**jøklar:** øki við støðugum, harðfrystum kava

Har lá hon og hvíldi í kensluni um egið virði. Hon visti, at hiðani høvdu allar norðurtjóðirnar heintað stuðul til teirra andliga lív.

Hin vesaligasti íslendingurin hevði hitnað um hjartað av slíkari sjón, og einhvør mentaður maður vildi fagnað henni.

Menninir á fiskiskipunum sóu einki uttan

fjøll av reyðum gróti. Teir vistu, at hiðani kundi koma øskurok við hørðum **frálandsvindi**. Teir vistu eisini, at við strondina á hesum landi búðu menn, sum føroyingar høvdu lært at fiska. Ja, so búðu skirvislig ólukkudýr uppi í dølunum, sum ongar pengar áttu.

**frálandsvindi:** vindur út av landi

Framman fyri **stórvantið** á einum skipi stóð ein evnaligur unglingi. Ein tungur dámur lá yvir andliti hansara. Hann stóð har og dró út og inn, so tað ríkti í **vaðbeininum**. Tað var lítið at fáa, so manningin fór ofta frá snørinum og niðurundir. Maðurin framman fyri vantið stóð við góðum huga. Hann fekk eisini onkran fiskin av og á.

**stórvantið:** bond og spenni, ið styðja stórmastrina í bæði borð. – Stórmasturin er fremra masturin á slupp

**vaðbeininum:** vaðbein er tilevnað træ – sett í lúnningina at draga snørið ígjøgnum

Seigliga og langliga arbeiddu tankar hansara, men tað var ikki um veiðina, hann hugsaði.

Hevði hann verið ríkur! Hevði hann átt tvey túsund, ja, so skuldi lívið verið ljóst.

Hann hugsaði so innarliga, at hann sá gullpeningarnar fyri sær. Teir lógu laðaðir upp í stáplar. Tað hevði hann einaferð sæð, tá ið reiðarin taldi pengar frammi á **diskinum**.

**diskinum:** skivuni í handlinum

Men hetta arbeiðið førdi bara í tóman heim.

Hann kom ikki úr stað. Vónloysi – vónloysi!

Hevði hann bara verið ríkur, so skuldi lívið verið ljóst.

Hvørja ferð tankarnir høvdu gingið runt eina ferð, byrjaðu teir aftur at ganga sama kringin. Og hvørja ferð hann blakaði fiskin, sum hann fekk, á dekkið, suffaði hann: »Huff! Huff! Sama ger.«

Einaferð kom hann upp við fýra fiskum á. Hann mundi mist tann eina, men skiparin kom fram at hjálpa honum.

»Tú fært nógv, Pætur, meini eg,« helt skiparin fyri.

Pætur bara suffaði: »Huff! Huff! Sama ger.«

»Ger tað tað sama at fiska væl og at fiska illa, Pætur? Tað var sum fanin!«

»Ja, hvar fer tað? Eg havi fiskað væl í nógv ár, og enn eigi eg ikki so frægt sum at keypa nævur fyri, so mamma mín kann liggja turr heima í smáttuni í Føroyum!«

»Ja, Pætur, tú skuldi ikki sett títt navn á pappírið!«

»Hum! Hasin fanin, Gud forláti mær! Osvaldur, reiðarin, hótti meg við sak! Hvat skuldi eg gera?«

Skiparin **ypti økslina**: »Tja!«

Nú var líkt til, at nakað var at fáa. Hann mátti skunda sær at rópa niður í **kappan** á teir, ið vóru farnir frá **snørinum**. Hann bað teir koma upp.

Pætur var **fríggjari** hjá Rakul. Pápi hansara doyði, meðan hann var smádrongur. Fátækt hevði leingi verið í húsinum. Børnini vóru nógv, og tey vóru sjúklig eisini. Deyðin tók umsíðir tvey tey ringastu. Nú var bara Pætur eftir í húsinum hjá mammuni. Tvær systrar vóru útgiftar og ein **tænti**. Undir slíkum umstøðum var tað ikki løgið, um maðurin kláraði seg illa.

Øllum kom tó **dátt við** tann dagin, tá ið tað frættist, at mamma Pætur, eftir at maðurin var deyður, hevði fingið eina rokning uppá 1600 krónur frá Osvaldi keypmanni.

Mong vildu vera við, at hetta var ikki

**ypti økslina:** hevjaði økslina. Vísir, at hann ivast

**kappan:** árundað skýli yvir leytara (trappu)

**snørinum:** fiskireiðskapinum

**fríggjari:** drongur, biðil

**tænti:** hevði húspláss

**dátt við:** illa við

beint. Einkjan visti einki skil á nøkrum, so hon var noydd at góðtaka tað, sum keypmaðurin hevði skrivað. Hann lætst heldur ikki at vera órímiligur, tí hon fekk úr handlinum enn sum fyrr.

Tá ið Pætur var so frægur, fór hann út at fiska við skipi hjá Osvaldi. Tað, sum hann forvann, munaði tó lítið at rinda skuldina aftur við – hon bara vaks.

So var tað eitt árið, hann kom aftur. Reiðarin tók hann í einrúm við sær. Tá ið hann kom út aftur, hevði hann skrivað undir eitt skuldarbræv. Í skuldarbrævinum viðgekk hann, at hann skyldaði Osvaldi keypmanni eina stóra peningamongd, meira enn 1600 krónur. Hann skuldi gjalda 6 prosent um árið av teimum.

Pætur skilti ikki fyrr enn aftaná, hvat fyri byrðar hann hevði lagt á seg sjálvan. Hann skilti enn minni, hví Osvaldur keypmaður soleiðis vildi binda hann.

Hansara tankar rukku ikki longri enn at kenna hetta sum eina byrðu, sum hann hevði arvað frá foreldrunum saman við fátækdóminum.

Frá barni av høvdu hann og Rakul verið góð. Hon var ein blóma so frísk og rein, at hann dugdi ikki at meta hennara kvinnuvirði til fulnar; men hann elskaði hana, og hann ynskti seg ríkan fyri hennara skuld.

Rakul var keldan til hansara gleði og hansara vónloysi. Hann hevði einaferð tosað við pápa hennara – Niklas – um giftarmál.

Niklas var ikki ríkur maður, og hann kundi tí ikki halda Rakul vera ov góða fyri Pætur. Men Niklas hevði svarað Pætur ilsliga aftur, at Rakul fekk hann ikki, fyrr enn hann hevði goldið skuld sína og hevði bygt teimum nýggj hús.

Niklas segði, at hann vildi ikki, at dóttirin skuldi giftast inn í **veggjakroysuna** hjá Pæturi.

**veggjakroysuna:** lítið og skirvisligt hús

Pætur hevði ikki fyrr havt kensluna av fátækdømi og skuldarbondum nær hjarta sínum. Men eftir hetta við Niklasi kendi hann, at hann bara kundi koma úr sínum vesaldómi við at droyma, bæði tá ið hann svav, og tá ið hann var vakin.

## III

Summarið leið, og heystið kom. Skipini komu aftur úr Íslandi, og eitt nýtt lív byrjaði nú í bygdunum.

Dansur var hvørt sunnukvøld og ofta mitt í viku við. Tað unga fólkið ferðaðist um landið at halda gleim og stuttleika. Nú skuldi lívið njótast aftur fyri stríðið og strevið í summar.

Pætur gjørdi sum hinir, men tað var alt so vónleyst fyri honum. Rakul og hann vóru saman. Hon legði sítt høvur kínandi móti brósti hansara, og hann tók teir kossir, sum hon gav honum. Men sjálvt tá var hann vónleysur. Hann kendi onga gleði við tað, sum mangur ríkmaður hevði givið sína ogn fyri at átt.

Hann droymdi best, tá ið hann var einsamallur. Rakul var meira verd fyri honum, tá ið hann ikki hevði hana so nær.

Tá ið hann kom heimaftur aftan á eina slíka nátt saman við Rakul, søkk øll vón í honum. Regnið hevði bloytt roykstovugólvið til eitt runudíki, og seingjarklæðini vóru

**slavin** av veggjavætu. Tá lá hann leingi vakin og kendi seg so tóman – so heilatóman – inntil dreymarnir vitjaðu hann aftur, og tankarnir byrjaðu at mala í kring.

**slavin:** vátlig

Ofta gingu tankarnir so vítt, at hann hevði ilt við at fáa tamarhald á teimum. Tað var næstan so, at fólk hildu Pætur ikki vera rættvorðnan, sum hann var í vetur.

»Hevði eg verið ríkur, so skuldi lívið verið ljóst!« hugsaði hann, og so sá hann fyri sær hina stóru peningarúgvuna, og tað rodnaði fyri eygunum á honum. So sá hann Rakul og seg í teimum nýggju húsunum, men so brast alt í vónloysi og byrjaði aftur:

»Hevði eg verið ríkur…!«

Sum veturin leið, kólnaði tað meira og meira millum Rakul og Pætur. Rakul var lívlig og heitblóðug. Hon kravdi heitan kærleik, sum hon eisini fyrr hevði funnið hjá Pæturi, men nú! Nú var Pætur stirdur sum veggjakroysa hansara, tá ið **øskukalt** var.

**øskukalt:** brennið á eldstaðnum ella í komfýrinum er brunnið til øsku, og kalt er vorðið

Tá ið várið kom, visti hvørki teirra, um nakað ella einki var teirra millum, og við tí skili fór Pætur til skips. Hann fór, hóast hann visti, at tað var nyttuleyst. Skuldin bleiv ong-

antíð goldin aftur við tí, sum hann veiddi sum maður, og til skipara hugsaði hann ikki um at læra. Nei, hann var skaptur til at vera við undirlutan.

Men hann fór so til skips, og skuldi hann greitt frá hví, hann fór, so mundi tað mest verið tí, at tað besta staðið, hann visti at droyma, var úti á havinum.

Pætur var raskur drongur, og arbeiðið fall honum lætt, so tað var sjáldan, at nakar talaði at honum.

Ein var, sum gleddist, at Pætur trælkaði. Tað var Osvaldur keypmaður. Ikki tí, at hann vildi Pæturi ilt – langt frá – men hann hevði langt síðani sett sítt roknistykki upp viðvíkjandi Rakul. Tað sýntist at ganga eftir hansara vild, so hann var óður, um hann ikki smíðaði, meðan jarnið var heitt.

Hvør visti, um ikki Pætur kundi vakna og slíta trælabondini av sær – fólkaupplýsingurin trongdi seg jú fram –, og so var alt mist.

Osvaldur var ikki órættvísur, tá ið alt gekk honum eftir vild. Nei, tað segðist, at hann var vælgerandi maður. Tað var eisini hansara sanna ætlan, at Pætur skuldi verða

væl hildin, tá ið hann – Osvaldur – hevði fingið tað, ið hann vildi hava.

# IV

Eitt kvøldið tíðliga á sumri vóru fiskafólkini komin í **krambúðina** at fáa sær løn fyri dagsarbeiðið.

**kram-búðina:** handilin

Genturnar máttu bíða, tí konurnar skuldu keypa. Krambúðin var full av fólki. Krambasveinarnir høvdu nóg mikið at gera við at flýggja vøru út, meðan keypmaðurin fekk fólki lønina.

Rakul stóð uttast við hurðina. Hon trokaði seg ikki framat. Hinar genturnar fingu sína løn og fóru sín veg. Til síðst vóru bara Rakul og tvær aðrar gentur eftir inni.

Tá ið tær hava fingið sína løn, sigur keypmaðurin stillisliga við Rakul, um hon ikki vil steðga. Hann sigur, at hon skal hava okkurt heim til pápa sín og biður hana fara inn á »**kantórið**«.

**kantórið:** skrivstovuna

Tað er afturlatingartíð, so sveinarnir gera seg til at fara. Hinar báðar genturnar, sum inni eru, blunka til hvørja aðra. Tær hava

báðar verið á »kantórinum« í sínari tíð, og tær vita, hvat tað vil siga. Men »harra gud!« einaferð skal vera fyrstu ferð; tær hava einki at klaga um. Og skuldi tað viljað illa til, ja, so var Osvaldur keypmaður ikki tann maður, sum nýttist at spara nakrar krónur, fyri at alt skuldi ganga stillisliga fyri seg.

**aftraði seg:** ivaðist

Rakul var ikki bangin, men hon **aftraði seg** við at fara. Hon fór tó, tá ið hon sá, at hinar báðar vóru standandi og lótust at vilja keypa, hóast krambasveinarnir nú vóru farnir.

Tá ið Rakul var inn farin, fóru báðar á dyr. Hon varnaðist ikki, at keypmaðurin stongdi úthurðina eftir teimum.

Tað hevði verið ein køvandi heitur summardagur. Ein av teimum, sum eru sjáldsamir her á landi, og tað var enn kvalið, nú kvøldið var komið.

Lotið var lýtt. Tað streyk mjúkliga fram eftir sjónum. Mest var blikalogn, og luftin kendist tjúkk fyri andanum.

Niðri fyri støðni lá ein æðuflokkur, mesti parturin var æður, bara nakrir fáir blikar

vóru. Tær fingust við at kava niður á botn, hóast her ikki var nógv føði at vinna.

Ein sera stórur blikur hevði leingi víst sín alsk til eina æðu. Hann svam fram móti liðini á henni og legði nev sítt tvørtur um bakið á henni frammi við hálsin. Tað var eyðsýnt, hvat ið hann vildi, men æðan vildi ikki vita av honum. Hon var góð við ein annan blik, sum ikki var her í kvøld.

Hesin prúði blikurin gjørdist tó meira og meira naskur. Hann royndi at fáa hana burtur frá hinum, tí so visti hann, at hann vildi sigra við síni makt.

Tað eydnaðist at endanum. Æðan royndi, alt tað hon orkaði, at snúgva sær ymsar vegir og soleiðis sleppa sær aftur í flokkin, men tað bar ikki til.

So var einki at gera uttan at svimja undan. Út eftir vágnum gekk tað. Streymurin stóð frá bringuni og spjaddist til báðar síður, men blikurin var í hølunum á henni. Hann rendi fleiri ferðir nevið djúpt niður í herðarnar á henni, so hon var nær svímað. Hon kavaði, men hann var í **vørrunum**, tá ið hon kom undan aftur.

**vørrunum:** aldugerðini

Tá kendi hon, at mátturin minkaði. Hon hevði ivaleyst verið noydd at givið seg undir hann, um ikki eitt stórt svart júst í sama bili hevði skorið seg inn ímillum. Eitt ómetaligt bums kom beint niður fyri nevið á blikinum.

Tað stóra svarta var ein trolari, sum kom inn á vágin og kastaði akker. Trolarin kom við manningini á einum føroyskum fiskiskipi, sum hann hevði funnið rekandi – næstan sokkið úti á havinum. Eitt annað skip hevði rent á tað og var síðani rýmt sín veg.

Tað **burturgingna** skipið var júst tað, sum Pætur var við.

**burturgingna:** horvna

Tá ið menninir vóru komnir á land, skuldu teir møta fyri sýslumannin sum skjótast. Men boð skuldi fara til Osvald keypmann fyrst. Pætur hevði fingið álagt at fara við boðunum.

Tá ið hann kom heim at krambúðini hjá Osvaldi, sá hann, at kjallarahurðin var opin. So mátti keypmaðurin vera her, hóast klokkan var yvir ellivu. Hann helt seg eisini hoyra okkurt og fór til dyrnar. Har var stongt.

Var tað ikki eitt, sum rópti?

Jú, nú rópti tað harðari: »Lat meg vera, sigi eg!«

Pætur kendi blóðið steðga í sær. Tað var málið á Rakul, sum hann hoyrdi. Hon var øst.

**áfatt:** galið

Nú skilti hann, hvat ið var **áfatt**. Osvaldur, hasin svínhundurin, sum helt honum niðri í fátækradømi, vildi nú eisini ræna gentu hansara.

Ein kensla – tað mátti vera vreiði – hann ongantíð hevði kent fyrr, kom oman yvir hann. Hann kendi sær megi til at skræða húsið niður fyri at koma henni til hjálpar. Hann rammaði sjóstivlan á hurðina, men úthurðin var so sterk, at tað gjørdi hvørki til ella frá.

Brádliga kom hann at hugsa um kjallaradyrnar. Sum ein kattur var hesin seinføri og klombruti drongurin í kjallaranum, setti økslina undir **lemmin** og lyfti hann upp. Ein øltunna, sum var sett oman á lemmin, bóltaði um koll.

**lemmin** (her): lúka fyri op í gólvi ella lofti

Skjótt var hann við »kantórsdyrnar«, sum vóru læstar. Men hesa ferð helt ikki fyri sjóstilvanum. Hurðin syndraðist sum hjalsrimar inn á gólv.

Pætur stóð á gáttini, reyður sum **droyri**, við knýttum nevum. Tá ið hann sá, at Osvaldur hevði stongt Rakul inni hjá sær, østist hann enn meira upp. droyri: blóð

Pætur hugsaði mangar ferðir seinni í lívinum um hesa løtu. Hann skilti ongantíð, hvussu tað bar til, at hann ikki legði hond á Osvald keypmann og gjørdi av við hann.

Kanska helt hann seg ikki hava nakað vald á Rakul, tí tey skiltust so kaldliga. Ella var tað soleiðis, at hann við eitt hómaði eitt hol, sum hann kundi fara ígjøgnum og sleppa undan sínum fátækradømi og øllum trælabondum. Ið hvussu var, Pætur stóð stillur.

Osvaldur vendi sær einaferð ímóti honum og ætlaði sær at siga okkurt. Men tá ið hann sá teir knýttu sjómansnevarnar og andlitsbráið í andlitinum á Pæturi, óttaðist hann og tagdi.

Leingi stóð Pætur stillur, sum vildi hann ikki røra seg av óttanum fyri at gera seg inn á Osvald.

Ikki fyrr enn Pætur tóktist sissaður, tordi Osvaldur at nærkast durunum fyri at sleppa

sær út. Men tá tók Pætur í bringuna á honum og segði, at nú skuldi hann verða her. Nú skuldi gerast upp teirra millum.

Osvaldur fór yvir ímóti vindeyganum. Tá sá hann skiparan og mannskapið á skipi sínum standa úti á vegnum. Hann hugdi út á vág, men sá einki skip uttan ein trolara.

Tá kom Pætur at hugsa um síni ørindi, og hann segði í stuttum frá, hvat ið var hent.

Rakul var nú komin yvir til Pætur. Hon hugdi upp á hann, og hann skilti hana beinanvegin. Alt var væl aftur millum tey bæði.

Eingin fekk at vita, hvat var avgjørt millum tey trý inni á »kantórinum«.

Um heystið giftust Rakul og Pætur. Tey fluttu inn í eini nýggj hús, sum bygd vóru um summarið. Men øll undraðust á, so brádliga aldur var dottin á Osvald keypmann.

*1907*

# Eyðun

## FORLEIKUR

*Hátt á himni glitra*
*eydnu-stjørnuskot.*
*Túsund neistar* ***titra***
*bjart um aldubrot.*

**titra:** darra, skelva

*Leiðir eru duldar*
*yvir høv og lond.*
*Lívsins eydnur huldar;*
*tó finnur heppin hond!*

*Lívsins eydnur duldar*
*eru óhaps hond,*
*æviliga* ***huldar*** *–*
*um lagnan gerst tær vond.*

**huldar:** fjaldar

Vágsfjørður lá blankur, tí blikalogn var. Fjøllini spegladust í vatnskorpuni. Ein rættur **silvitnisdagur** í september mánaði. Alt lív, sum grør og nørist av summarlýkkuni, var farið at halla. Tað durvaði í deyðahvíldini ella nærkaðist deyðastundini.

**silvitnisdagur:** lognardagur

Oman móti kirkjuni komu seks mans, sum bóru eina kistu. Frammanundan teimum gingu tríggir menn, sum sungu **gravsálmin**. Fá fylgdu, einki eyga var vátt, so hin deyði hevði ivaleyst ikki átt nógv skyldfólk í bygdini.

**gravsálmin:** sálmur (vanliga) sungin við gravarferð

Sangurin ljóðaði so neyðarsligur millum tey seinu klokkusløgini. Nakað langt burtur hoyrdist gól. Tað var **hoyberadagur** í einum bóndagarði, og nú um middagsleitið høvdu menninir **fingið upp í høvdið**.

**hoyberadagur:** dagurin, tá ið hoyggið var borið inn

**fingið upp í høvdið:** fingið kenning av rúsdrekka

Tá ið sangurin tagnaði, var alt so kvirt so kvirt. Gólið til hoyberamenninar gjørdi, at friðurin bara kendist kvirrari. Hann kendist sum nakað einstakt, ið ikki kom lívinum við.

Tá ið líkið var jarðað, fóru fólkini úr aftur kirkjugarðinum. Tey fóru hvør til sín. Eingin beyð teimum at drekka **ervi**. Teir, ið borið høvdu, turkaðu moldina væl undan skónum,

**ervi:** samvera eftir jarðarferð

áðrenn teir fóru úr. Tað er ikki gott at draga kirkjugarðsmold heim við sær.

Eina løtu hoyrdust klamsini frá gravaranum, sum snøggaði leiðið, og so var alt yvirstaðið.

Eyðun var jarðaður. Seinni, onkran sunnudag, skuldi prestur kasta jørð á hann.

Ja, hvør var nú Eyðun? Meðan hann var á lívi, fekst einki svar á henda spurning. Eyðun var norðoyingur, varð sagt. Men suðuroyingar kalla hvønn mann norðan fyri fjørð norðoying. So hetta svar var bæði ov stutt og ógreitt.

So undarligur maður sum Eyðun hevði ikki verið í Vágsbygd fyrr. Tað hildu øll dagin eftir, at hann var komin.

Nú hevði hann búð har í 23 ár. Eingin ansaði atburði hansara longur. Hann fór ivaleyst at verða saknaður, um ikki syrgdur. Hvørt barn kendi jú Eyðun, og kanska vóru tað børnini, sum kendu hann best.

Hvussu Eyðun var komin til Vágs? Jú, ein morgun í lýsingini fór eitt skip út eftir vágnum, og Eyðun stóð á støðni. Hann hevði ein

**í viðføri:** sum ferðagóðs

posa og eina kistu **í viðføri**! Eingin visti, hvaðani skipið kom, og eingin fekk at vita, hvar tað fór.

Tað hoyrdist á málinum, at Eyðun var norðoyingur, men hann kom ikki norðaneftir. Tá ið hann var spurdur, hvaðani hann kom, svaraði hann bara, at hann kom uttanífrá.

Eyðun bað ikki um hús, og eingin beyð honum inn. Hann gekk úti ta fyrstu náttina. Tað var summar, so hann hevði onga neyð fyri kulda.

Tey kallaðu eitt pláss fyri Huldugil. Har hevði leingi staðið ein húsatoft. Huldugil er ein stór, brøtt á. Har er oftast eitt øgiligt áardun.

**tí gráa slagnum:** huldufólki

Maðurin, sum átti toftina, flutti, tí konan toldi ikki hetta áhaldandi áardunið. Soleiðis segði hann sjálvur. Fleiri hildu tó, at tað mest mundi vera, tí har var ikki friður fyri **tí gráa slagnum**.

Í hesari toftini sat Eyðun morgunin eftir, at hann var komin til bygdina. Hann hevði borið viðførið higar.

Tá ið fólk var uppi, fór hann at njósnast

um, hvør átti toftina. So fór hann at vitja mannin. Øll fingu brátt at vita úrslitið av samrøðuni teirra millum. Eyðun hevði keypt toftina við Huldugil. Hann hevði goldið tjúgu pund í eingilskum gullpengum fyri hana.

Sama dag fekk hann smiðir og tilfar. Toftin skuldi gerast so fræg, at hann kundi búgva í henni.

Tað var ikki nógv, sum Eyðun læt gera: Tak yvir høvdið og eldstað. Tó vóru tvey rúm innanfyri.

Fólk undraðust á Eyðun. Tey vildu fegin vita, hvussu hann var. Men tá ið onkur beyð sær at hjálpa honum við einum ella øðrum, takkaði hann og segði nei. Hann segði tað soleiðis, at eingin komdi sær at spyrja aftur. Tó fólkaligur var hann altíð.

Bøkur vóru í kistuni, sum hann hevði í viðføri. Tað var tað einasta, tey fingu at vita.

So livdi Eyðun í bygdini, men uttan samband við bygdarfólkið. Bara børnini komu inn til hansara. Tá ið tey spældu úti á bønum, kundi hann standa og hyggja at.

Eyðun var stórur maður. Og hóast hann

**avgamal:** ógvuliga gamal

ikki var **avgamal**, hevði hann bæði kritahvítt hár og skegg. Eyguni vóru támut. Tá ið hann hugdi upp á fólk, trongdi eygnabrá hansara seg ígjøgnum tey. Soleiðis kendu tey tað, hóast bráið hvíldi droymandi langt, langt burtur.

Men stundum kundu eyguni tó vera mjúk og góð. Tað vóru tey altíð, tá ið hann hevði sitið eina løtu og hugt at smábørnum, ið spældu. Endin var, at tey vágaðu sær til hansara. Hann hevði altíð okkurt at vísa teimum. Ofta vóru tað myndir úr bókunum, hann hevði, ella hann kundi siga teimum eina søgu.

Fólk søgdu, at Eyðun gjørdi einki. Hann livdi bara av pengunum. Tey hildu, hann mundi vera ríkur. Tó sást einki ríkidømi í klæðum ella í mati, tí meira sparin maður enn Eyðun var ikki til.

Hann var altíð úti í haganum, tá ið mjørki var. Var pollamjørki, og tindarnir vóru klárir, fór hann vestur at eggini. Menn høvdu ofta sæð hann ganga ytst á eggjartromini slíkar pollamjørkadagar.

Viðhvørt stóð hann ella lá hann og stardi útav niður í mjørkan, har lomvigarnir karr-aðu.

Í 23 ár búði Eyðun við Huldugil. Men ein dagin seint í fuglatíð hvarv hann, so eingin visti av.

Tí hann livdi so einsamallur, vardi tað tveir heilar dagar, áðrenn nakar rakti við, at hann var horvin. Tað vóru smábørnini, sum fyrst saknaðu hann.

Fólk teskaðu runt bygdina: Eyðun í Huldugili er horvin, útideyður, omandottin ella rýmdur. Eingin visti í grundini nakað.

Eingin kendi seg kallaðan at sóknast eftir honum. Tað vardi tí enn ein dag, áðrenn nak-ar tók sær um reiggj og sendi fólk út at leita.

Tey leitaðu í haganum og spurdu í granna-bygdunum, men einki var funnið ella frætt. So hildu fólk, at hann var omandottin, tí hann klintraðist altíð við eggina.

Ein dagin fóru tveir menn upp á land undir berginum vestan fyri oynna. Har funnu teir Eyðun. Hann lá á helluni við høvdinum omaneftir. Knøini vóru kropnað upp móti bringuni av støkkinum, sum hann hevði

fingið, tá ið herðarnar og nakkin tóku í hellluna. Hitt stóra, hvíta skeggið var slongt fram yvir andlitið.

Tað kom ikki óvart á teir at finna Eyðun har, men undarligt var tað tó. Teir fóru tigandi aftur í bátin eftir seglinum, og teir ballaðu líkið í tað. Tá ið teir tóku hann upp, sóu teir, at nakkin var sorlaður heilt burtur.

**settur undir børu:** kistan stóð í húsunum undan jarðarferðini

**ævisøga:** lívssøga

So fingu teir Eyðun í bátin og førdu hann heim í bygdina. Hann var **settur undir børu** í húsunum við Huldugil. Tá ið hann var jarðaður, hildu fólk, at **ævisøga** hansara var fjald um aldur og allar ævi. Og ivaleyst hevði hon verið tað, um hann ikki sjálvur hevði gjørt, at hon kom fyri dagin.

Hvør skuldi arva Eyðun? – Hesin spurningurin kom nú fram. Meðan hann livdi, høvdu fólk ikki sóknast eftir ætt hansara, men nú vildu øll vita, hvussu var við hesum. Tey ivaðust ikki í, at hann hevði átt pengar. Søgur gingu um, at hann hevði grivið eitt stórt skrín við bankaseðlum niður í haganum.

Eingin tordi at røra við nakað í húsinum. Tey vóru vís í, at tað var ikki rættvorðið har uppi.

Hann hevði átt bøkur. Søgnin segði, at tað vóru gandabøkur. Tær vóru so **ramar**, at nam nakar tær, varð hann í stundini fastur. Vildi onkur hjálpa honum, vildi tað bara gera ilt verri, tí so vóru báðir fastir.

**ramar:** kraftarmiklar, sterkar

Fólk skýggjaðu húsini við Huldugil og kveittu óttafull niðan í skýmingini. Tað segðist, at seint eitt kvøldið var ein kona komin millum bygda. Hon hevði sæð eitt so ræðuligt, at tað var ikki at siga frá. Ein stórur, gráur fuglur kom súsandi gjøgnum luftina oman úr fjallinum. Hann fór beint gjøgnum tekjuna á húsinum við Huldugil.

Eina løtu seinni hevði ein smágenta næstan mist vitið av ræðslu. Eitt stórt, grátt skinn kom fúkandi oman brekkuna. Tað fór beint á sjógv niður fyri støðni.

Meðan alt hetta tos gekk, kom ein norðanbátur suður við fútanum. Teir førdu alt burtur, sum flytandi var við Huldugil.

Nú var tað komið fram, hvaðani Eyðun var ættaður. Tað segðist, at hann var rýmdur av landinum av sorg. Hann rýmdi, tí konan var ør í høvdinum, stutt eftir, at tey vóru gift.

Nú er langt síðani, at Eyðun var á døgum. Húsini við Huldugil eru ikki til. Eg hugsi eisini, at plássið nú nevnist øðrvísi.

Fyri mongum árum síðani leitaði eg landið runt eftir gomlum gripum. Eg gróv ofta í gomlum grundum og heygum, ið sagnir gingu um. Eg kom eisini til Vágs. Har hoyrdi eg søguna um Eyðun. Tey vístu mær á heyggin, har Eyðun skuldi hava grivið ognir sínar niður.

Eingin hevði nakrantíð **vágað** at grivið har, og mong ráddu mær frá at gera tað. Eg gjørdi tað tó, og eg angraði ikki. Skatturin var stórur, sum eg fann.

**vágað:** torað

Niðri í moldini kom eg skjótt at øsku, og í øskuni stóð eitt lítið skrín av kopari. Tað var ikki læst, men lokið lá væl aftur yvir. Í hesum skríni fann eg ævisøguna hjá Eyðuni.

Nógv fúnað pappírspettir vóru ballað saman, og á tey var søgan skrivað.

Vit lata Eyðun sjálvan siga frá:

I

Nú er tað skjótt langt síðani, at eg kom higar. Enn havi eg ikki avgjørt nakað. Tað man vera best, at eingin fær at vita, hvør eg eri. Eg eri vísur í, at eg her fái tað í lag. Tað, sum ongantíð bar til har úti í stóru verð.

Altíð var har okkurt, sum spjaddi tankarnar. Eg gjørdi júst tað mótsetta av tí, ið eg ætlaði mær. Eg arbeiddi fyri lívinum, sum bara tyngdi meg, í staðin fyri deyðanum. Deyðanum, sum eg tráaði eftir, og sum er hvíldin – semjan – og bótin –.

II

So undarliga lagnan kann venda sær. Eg eri bangin fyri, at eg megni ikki at gera tað nú heldur.

Tað er ein undarlig kensla at vera komin aftur til føðilandið. Í gjár gekk eg mær niðan at **eggini**. Hitt sama var mær í huganum, men… – Mjørki var, tá ið eg fór frá húsum. Eg føldi meg so tryggan, so fjaldan fyri øllum livandi.

**eggini:** „kantinum" á berginum

Tá ið eg kom út á eggina, var spegilsklárt. Eg sá havið, sum glitraði í sólskininum. Bátar sótu við snøri. Eg sá, hvussu teir róðu aftur hvørja ferðina, teir vóru riknir burtur av miðinum.

Fuglarnir høvdu ivaleyst látið, meðan eg gekk niðaneftir, men eg hoyrdi teir nústani. Tjøldrini, sum jaktaðu rovfuglin. Spógvarnir, sum lótu so langan og títt. Tað kendist so heitt, at hjartað gleddist. Og lógvin... – Ja, eg hevði ikki væntað, at tað skuldi hent aftur, men eg græt. – Eg græt, sum tá ið eg var barn og angraði tað illa, eg hevði gjørt.

Og so komu øll barnaminnini spælandi fram fyri meg sum ein flokkur av glaðum, kátum smábørnum. – Og Malan kom við. Hitt gula hárið flagsaði í vindinum. Kjálkarnir vóru reyðir, sum hon rann. Eg var tætt við at verða ørur, tí eg treiv eftir henni, men so hoyrdi eg ein lomviga karra. Tað ljóðaði sum spottandi látur og vakti meg aftur til mína rættu veran.

Eg vendi mær brádliga at eggini. Har var høgt meitilberg niðurfyri. **Pollamjørkin**

**polla-mjørkin:** mjørki í neðra, men klárt í erva

fjaldi sjógvin – bestu líkindi – men tað varð tó av ongum.

Eg hugsaði um, antin eg skuldi fara eftir liðini ella eftir høvdinum. Antin eg mundi fara, sum eg blakaði meg, ella eg mundi fara at vendast í luftini.

Á, tað er ræðsla, bara ræðsla, tví! Nei, ikki ræðsla! Eg tori at hyggja út av sum fyrr – .

Tað er ein stór vanlukka, tá ið vit fara at hugsa um okkara egnu hugsan. – Tá verður einki gjørt.

## III

Kanska er øll ólukka í verðini goymd í minninum. Høvdu vit einki minst av tí, sum hevur verið, men bara longst eftir tí komandi... Kanska vit tá vóru lukkulig?

Tað er merkiligt, so klárt eg minnist, eftir at eg kom at vera her í friði.

Tá eg í kvøld sat á gáttini og sá smábørnini spæla, mintist eg so livandi heimbygd mína.

Soleiðis gekk eg eisini einaferð og tusk-

aði. Eg minnist, hvussu hjartað hoppaði av gleði. Eg sá hinar dreingirnar spæla úti í fjøruni, tá ið eg var sloppin frá onkrum arbeiði, sum keddi meg. Mær longdist so til teirra, at eg meira fleyg enn rann. Kortini tóktist tað mær leingi, áðrenn eg kom vegin fram.

Eg mundi vera rættiliga ungur tá, tí tað var tíðliga, at tankarnir tóku stuttleikan av spæli mínum.

Guð viti, hvussu gamal eg var, tá ið mínar kenslur fyri Maluni ikki bara vóru barnakenslur. Mundi eg vera tólv ár?

Eg minnist so týðiliga, tá ið vit spældu heystkvøldini í skýmingini. Eg royndi at fáa hendur á hana.

Tað var ein nýggj, dragandi kensla at berjast við hana. Mær tóktist, at eg setti fótin inn í ein annan heim. Eg tók um miðjuna á henni, meðan eg kávaði í hennara ógreidda hári.

Eg duldi mínar kenslur fyri øllum. Men eg sá á atburðinum hjá hinum, at fleiri høvdu tað eins og eg.

Alt gongur í ring. Her ganga børnini, sum eg gekk tá – ivaleyst við somu kenslum. Hin rætta barnatíðin er stutt, men hon er tann einasta, sum er verd at liva... Eg veit ikki, hvussu tað er, men eg sleppi ikki frá hesum tonkunum um farnu tíðina.

Pápi mín skilti meg ikki, tað veit eg. Hann virdi meg bara sum eina ogn. Eg var ein arbeiðsmegi, sum tað ráddi um at nýta við skili. Hann tosaði ongantíð við meg um annað enn arbeiði. Hann var strangur og passaði væl upp á meg. Eg var snildur og lumpaði hann oftari, enn hann visti av.

Mammu minnist eg so lítið til. Hon virkaði altíð so neyðarslig og kúgað. Hon tordi neyvan at vera góð við meg, men eg elskaði hana.

Eg minnist so væl tann dagin, hon fór til gravar. Eg græt í kirkjugarðinum, men royndi at goyma tað, tí eg helt tað vera skomm.

So undarliga klárt smáar hendingar koma fram fyri mær. Eg minnist, hvussu eg stóð og bardist við grátin, sum eg ikki megnaði

at halda aftur. Tá sá eg ein reyðmaðk skríða á gravarbakkanum. Knappliga steðgaði gráturin. Eg sá maðkin, sum var hann týdningarmiklastur. Mundi hann fara at skríða so, at hann datt niður í grøvina ella ikki? Tað var fyri mær ein stórur spurningur hesa løtuna.

Men so kom ein stórur moldklumpur fram við honum og small á kistulokið. Knappliga brast eg aftur í grát. Eg kom at hugsa um mammu, sum eg aldri skuldi síggja aftur.

Eg sat allan seinnapartin tann dagin uppi á einum steini úti í fjøruni. Eg sat og hugdi at aldunum, sum skolaðu heim yvir sandin. Eg hevði frí úr arbeiðnum, men eg helt tað vera óhóskandi at spæla.

Tá ið mamma var deyð, var eg minst møguligt inni. Heimið var einki fyri mær – bara eitt hús at sova og eta í. Eg havi heldur ongantíð longst heimaftur.

Mínar kenslur fyri Maluni broyttust. Tær vóru meira og meira ógreiðar, og at enda smæddist eg hana. Spælið millum okkum javnaldrar var øðrvísi enn fyrr. Vit vóru allir

eftir gentum. Okkara tos var loyndarfult og gerðirnar ofta slíkar.

## IV

Tá ið eg hugsi um Hálvdan, er tað altíð í sambandi við vanlukkuna, tá hann fór singlandi niður ígjøgnum bergið.

Nú havi eg hugsað um henda tilburðin so ofta og so leingi, at eg hugsi ikki um tað longur.

**slóðari:** undangongumaður

Vanin er tó ein óførur **slóðari**. Hann kann traðka tær torførastu leiðirnar flatar sum hin breiða landavegin.

## V

Í kvøld dynjar dansur í høll. Eg hoyri stevið so týðiliga, tá ið eg fari út fyri dyr. Í áðni kvóðu tey *Risan av Leittrabergi*, ella var tað eitt annað Sjúrðarkvæði. Eg fekk slíkan hug at fara við.

Hvat mundu tey hildið, um Eyðun við Huldugil fór upp í ringin?

Nú kvøða tey *Flóvan Bænadiktsson*. Í

kvøld er tað júst sum hitt kvøldið, tá ið eg fyrstu ferð fevndi Maluna.

Tað var annað jólakvøld. Lýtt mjørkaveður, sum ofta man vera í Føroyum sjálvt um háveturstíð. Myrkt, so vítt eg minnist.

**í vónum:** væntandi

Ein lýggj løta við kavaroki og frosti **í vónum**. Ein blíður dreymur hjá hinum stirda, ið hevur lagt seg at doyggja úti í kavanum.

Á ja! Á ja! Minnini vitja meg, sum eg siti her einsamallur burtur frá hinum. Tey hava mangan vitjað meg og viljað gjørt av við meg, men nú koma tey litleys og **kám**. Tað hjálpir at skriva tey niður á pappírið.

**kám:** óklár

Eg smæddist Maluna, men í mær brann ein sterk **trá**. Eg visti ikki, at tað var júst eftir henni.

**trá:** longsil

Hálvdan, vinmaður mín, var trúlovaður henni.

Fólkasiður var tá, at trúlovilsi var líka vist sum gifta. Eg hugsaði ikki um Maluna hitt annað jólakvøld, tá ið eg fór í dans.

Eg var heldur ikki sekur í, at eg fekk hana upp í føvningin. Tað var myrkt, tá ið eg styðjaði meg oman við Gomlustovufjósinum.

Eg føldi, at tað var eitt konufólk. Í fyrstani visti eg ikki, at tað var hon. Eg skal viðganga, at ein løgin hugur ikki at sleppa tí, hvør tað so var, kom á meg. Hevði tað verið so mikið ljóst, at eg hevði kent hana, hevði eg ivaleyst ikki nomið hana.

Og hvussu hevði mín lívslagna so havt snarað sær? Ævisøgan hevði so verið ein onnur enn nú. Eg hevði kanska verið lukkuligur nú. Ístaðin siti eg her **avgirdur** frá verðini, einsamallur við mínum myrka loyndarmáli. Tó lagnan ræður øllum, og eg kann ugga meg við at vera eitt avgirt sjálvmenni... Ella er eingin lagna til, heldur kanska... Eitt týdningarleyst tilfelli kann jú umskipa lívseydnu til æviga ólukku...

**avgirdur:** útistongdur

Eg fann útav, at tað var Maluna, sum eg helt í mínum ørmum. Í somu stund kom eg inn í hin álvaheimin, sum eg setti fótin inn í, tá ið vit sum stór børn spældu úti á bønum. Eg hevði bara eitt í huga: at njóta fruktina, sum var rullað í fangið á mær.

Eg hevði fingið vissu um, at øll mín mansliga trá var at eiga Maluna. Aðrar gentur, eg hevði nomið, vóru bara leikapettir.

Bara hon, Malan, var livandi hold og blóð. Men vónloysi var í eydnustundini. Tað var lættari at taka sjeystjørnuna av himni enn at loysa trúlovilsið millum Maluna og Hálvdan. Trúlovilsið var líka fast, sum vóru tey vígd í kirkjuni.

Hvussu hennara hugur var, visti eg ikki. Hon segði einki. Men annað er, sum er meira álítandi enn orð. Og tað segði, at hon fyrstani nú visti, hvat ið tað var at ognast manni.

Aldri gongur tað frá mær, tá ið hon í dansinum seinni um náttina skipaði *Flóvan Bænadiktsson*.

Tað kom ein kraft og ein yvirhugur í kvæðið, sum eg ongantíð fyrr havi kent.

## VI

Tá ið eg kom her, ætlaði eg at gera tað, sum eg í 25 ár ikki hevði verið maður fyri at gera. Eg hugsaði, at tann einsliga náttúran við eggina, har pollamjørki liggur, og lomvigar karra, fór at fáa meg í tað lag, sum má til, fyri at eg kann inna verkið. Men nei! Minnini renna fram fyri meg. Eg endavendi teim-

um í huganum, og eg síggi tey frá øllum síðum. Yvirhugurin er deyður í mær.

Hví skrivi eg? Hvat skrivi eg til? Ikki fyri, at nakar skal lesa tað, tí tað skal ikki koma í hendurnar á øðrum. Tað er mín ætlan…

Nú veit eg, hví eg skrivi! Á, menniskjan! Menniskjan! Vesaldómur! Ístaðin fyri at spara saman tað spreingingarevni, sum vanlukkan nørir, og lata tað útinna eitt stórverk, so lati eg av í smáum, skaðaleysum skotum og tømi sál mína fyri ta megi, sum kann geva yvirhuga til stórverkið…

## VII

Eg hugsaði mangan, at Hálvdan kundi doyð. Ella okkurt kundi hent, so hann og Malan ikki kundu komið saman. Men ongantíð var mær í huga at gera nakað at skilja tey, hóast eg var vitleysur av trá eftir henni.

Bæði tá ið eg var vakin, og tá ið eg svav, mól hon fyri mær. Ofta vaknaði eg við, at eg slerdi armarnar um miðjuna á henni, og so var tað bara koddin.

Eg kendi roykin av hennara hári. Eg sá tey

hálvblundandi eyguni, har heit trá brann, og tað fríska brúnleitta holdið…

So var tað, at vit fóru á fuglaveiðu, Hálvdan og eg. Vit fóru upp um eggjar. Hann var í bandi, og eg helt í línuna. Brotsgerð var ikki í mínum huga. Eg var heldur ikki atvoldin til, at ein steinur losnaði í berginum oman fyri meg. Steinurin sveið niður við vanganum á mær. Hví rakti hann ikki meg?

Eg varð skakkur. Tá ið vandin var av, var mín fyrsta hugsan, at steinurin kundi koma á Hálvdan. Eg ávaraði hann, tó at tað kanska var ov seint.

**Hælur** stóð niðri, so eg slapp frá. Eg fór so langt út á klettin, sum eg slapp at vita, hvussu stóð til hjá Hálvdani. Eg sá hann liggja hugagóðan og draga lunda. Torvan var liðug, so nær sum nakrir **upsarlundar**. Hann bað meg tí geva sær út og sita við, meðan hann tók teir. Eg fór aftur til hælin. Eg skuldi loysa av, men sá tá, at steinurin hevði løstað bandið tveir favnar niðan fyri meg, men oman fyri klettin.

Enn var einki ilt í mínum huga. Eg skund-

**hælur:** træ – sligið niður í jørðina – ið línan verður bundin í

**upsarlundar:** lundar, ið halda til í upsini, t.e. grasvaksnum hallandi lendi oman móti eggini

aði mær bara at ávara Hálvdan, tí enn stóð hann mitt í torvuni. Tá ið eg kom at løstinum, var tað, at hin óndi leiddi mín huga til Maluna. Meiri kravdist ikki at øsa meg so upp, at eg gjørdi óbótagerð…

Eg minnist einki nú, uttan hvussu blóðið bankaði í tinningunum.

Mín vilji doyvdist av brennandi girnd og vitleysari trá. Viljaleysur gekk eg til hælin. Eg loysti bandið av og gav út. Løsturin fór í loftið niður fyri klettin.

Hálvdan, sum einki ánaði, hongdi seg í upsina og leit á bandið…

Hevði eg dripið hann, so hann visti av tí, hevði gerðin verið heiðurlig ímóti, at eg læt hann í góðari trúgv líta á løstað band.

Tá ið tann slitnaði bandsendin slongdist upp fyri klettin, fataði eg, hvat ið var hent. Eg kastaði meg eftir rommum omaneftir, men ferðin var ikki so nógv, at eg fór útav. Eg kom so langt, at eg sá meldurin í pollamjørkanum, sum Hálvdan hvarv niður í.

Eg veit ikki, hvussu leingi eg lá lamdur á kropp og sál. Ein lomvigi fleyg karrandi

tvørtur við berginum. Hann minti meg aftur á lívið… Eg kann ikki skriva um tær kenslur, sum rørdu meg, nú ið eg visti, at Hálvdan var burtur fyri aldur og alla ævi. Kenslurnar vóru nógvar og sterkar. Og iðranin var við undirlutan.

Eg hevði bestan hug at renna til hús og taka Maluna, har eg fann hana. Men klókskapur beyð mær at fara øðrvísi fram.

## VIII

Tað fall ongum inn, at eg var sekur í deyðanum hjá Hálvdani. Tað tóktist øllum trúligt, at steinur var lopin á bandið og hevði meltað tað av. Tað sást týðiliga á endanum, at so mundi vera.

Eg skilti ongantíð, at eg var mentur at láta sum um, at tað, ið var hent, bara var ein av mongum vanlukkum, sum henda, tí menn søkja fuglabjørgini í Føroyum.

Tað var ikki langt frá, at eg sjálvur helt meg vera ósekan. Sum um tað, sum eg hevði gjørt, bara var ein ljótur dreymur.

Eitt var mær greitt. Hálvdan var deyður,

og Malan kundi vera mín, um eg ansaði mær eina tíð.

Nú skilji eg, at eg var svakur alla hesa tíð.... Eg! Myrðarin! Eg gekk millum fólk og læt sum einki. Bara vónin um at fevna Maluna doyvdi allar menniskjaligar kenslur í mær. Ørur, vitleysur var eg! Men eingin visti tað.

Tá ið árið var gingið, vóru Malan og eg vígd í kirkjuni... Mundi hon hava havt nakran illgruna? Eg fekk tað ongantíð at vita við vissu. Men eitt gloymi eg ikki. Seinni tað kvøldið, sum vit vóru vígd, vóru vit einsamøll. Tá tók hon harðliga tvørtur um meg og segði:

»Nú hevur tú fingið meg, Eyðun.«

Í eygnabránum og í røddini var nakað, sum loypti ræðslu á meg. Ræðslu fyri, at hon grunaði, hvat eg hevði gjørt fyri at vinna hana.

Tað kvøldið hvarv tó øll ræðsla í ósigiligari gleði.

Eg vildi njóta ta sæluna til fulnar, sum eg hevði keypt fyri alla mína lívseydnu... Víst er tað satt, at hann, sum hevur sæð botnin í

gleðisteypinum, sjáldan gloymir sjónina. Men tað er tí betur fáur, sum í vitloysi tømir steypið, so eingin dropi er eftir.

Jú dýrari tú keypir gleðisteypið, jú sterkari trongd hevur tú at tøma tað at botni... Eg turkaði mítt eftir einari nátt!...

## IX

Tað er ótrúligt, sum tíðin kann grøða. Ella rættari sagt: doyva. Hjá mær grøðist ikki, men ta fyrstu pínuna hevur tíðin doyvt.

Nú liggur ein skel oman yvir øllum, men hon er gjøgnumskygd sum glas. Eg síggi alt í einari hóskandi frástøðu. Tað er, sum um tað galt, kanska ikki ein annan mann, men meg í eini aðrari tilveru.

Annars kundi eg ikki gjøgnumhugsað, enn minni skrivað niður tað, sum hendi hina óndu, lagnutungu nátt... Eg droymdi so tungt, og dreymurin var um óeydnudagin í berginum.

Mín trá var mettað. Nú vitjaði mín hugur sorgarleikin. Fyrst í dreymum, og eg ánaði, at ilt var í nánd... Tó, hvat sigi eg! Bera ikki

allar óndar gerðir frá byrjanini av revsingina í sær?

Kanska havi eg notið ov nógva revsing fyri mína gerð?... Eg havi altíð hoyrt, at um onkur tekur um lítlafingur á droymandi manni og spyr hann, má hann svara viljaleysur.

Eg veit ikki, um hon gjørdi tað. Eg hevði tosað í svøvni. Og eg hevði tosað satt um tað, sum bara eg visti um.

Eg vaknaði. Hon stóð á gólvinum við útbreiddum hári. Mánalýsið gjørdi alt meira óhugnaligt, enn tað var. Eg síggi hana enn. Hon stóð við knýttum nevum og rópti á meg:

»Tú hevur dripið Hálvdan! Hevur tú?«

Fyrst helt eg, at eg framvegis droymdi, men so var eg vísur í, at eg var vakin... Tað skrivast ikki um, hvussu hugurin arbeiddi hesa løtuna. Eg má hava givið henni fulla vissu, tí knappliga hoknaði hon niður og teskaði, so tað neyvan hoyrdist:

»Hálvdan! Hálvdan! Hálvdan!« so harðari og harðari, til tað endaði í einum hjartaskerandi gnísti... So var hon frá sær sjálvari, og hon fekk ongantíð vitið aftur.

Eg fati ikki, hvussu eg yvirlivdi hesa nátt, og eg ætlaði ikki at yvirliva hana. Eg ætlaði at leggja hond á meg sjálvan. Hvat hevði eg annað uppiborið enn at lata lív? Tó, tað var av ongum; fólk kom til.

Slík revsing hevði verið ov lítil, tað síggi eg nú. Var tað nøkur revsing at smoyggja sær burtur úr øllum?

Nei! Eitt lív í nærum 50 ár í óróg v og pínslu, tað var mín revsing. Ta revsingina havi eg staðið ígjøgnum. Hví gera enda á henni nú við vilja?

Á ræðsla! Vesaldómur! Bara hugsan! Hví krøkja seg í eitt lív, sum ongum gagnar og er mær til endaleysa pínslu?

## X

Tað var ræðuligt at síggja hana ganga **sansaleysa**. Hon talaði ongantíð aftur, hugdi bara so vitleys.

**sansaleysa:** vitleysa, øra í høvdinum

Øll føldu við mær í óeydnu míni. Ongum kom til hugs, at eg sjálvur var atvoldin í henni.

Hvat bant meg til lívið? Hví gjørdi eg

ikki enda á tí, sum bara var mær til pínslu? Av einum tilfelli glapp tað niður fyri hina náttina, og so – ja, so kom hin tóma hugsanin.

Hvussu skuldi eg sleppa mær burtur? Fara sama veg sum Hálvdan? Nei, tað troystaði eg mær ikki við køldum blóði.

Leingi ætlaði eg mær at heingja meg. Eg fann eitt ullband ein dagin oman fyri eina kistu. Tað leiddi hugan tann vegin.

Leingi goymdi eg bandið, stundum her og stundum har.

**bitanum:** bjálkanum

Ofta var eg eftir tí. Eg hevði tað um hálsin og um seymin í **bitanum**. Eg hongdi meg eisini í tað – við hondunum – fyri at vera vísur í, at tað helt. Men eg óttaðist, hvussu tað fór at vera, tá ið bandið rann at hálsinum. Tann hugsanin gjørdi gerðina til einkis. Ella eg hugsaði, hvussu tað fór at verða, tá ið tey funnu meg hangandi. Hvussu fóru tey at døma mína gerð? Hvat mundu tey gita at vera orsøkina? Fór nakar nakrantíð at gruna stóru misgerð mína?

Eitt annað, ið helt mær aftur, var hugsanin um hitt ókenda hinumegin. Har vónaði eg

einki gott aftaná. – Mestur var gerðin ógjørd av tí.

Sorg og gleði eru ikki áhaldandi kenslur. Tær koma og fara, og friðarlig millumbil eru. Viðhvørt uggaði eg meg við, at eg hevði bandið, um kenslurnar vórðu ótolandi. Tá ið kenslurnar so komu, gjørdi eg einki.

Soleiðis gekk tíðin. Ein dagin fekk eg ein lítlan neista av lívsdirvi aftur. Gud fyrigevi mær, hvat ið tað var, sum gjørdi tað! Men einki er so vónleyst fyri ein mann, sum at fara av verðini og einki livandi hava sett í sítt stað. Tað livandi, sum kann bjarga einum parti av lívi hansara fram gjøgnum tíðirnar.

Vónin um ævigt lív hevur lítið at týða samanborið við vitanina um, at ættin verður talrík á fold.

Ikki kundi væntast, at fólk fór at skapast úr tí, sum Malan bar undir hjartanum. Tó hevði eg vónir um tað ómøguliga, tí eg tráaði so harðliga eftir tí.

# XI

Hon føddi deyðføtt barn. Hvat kundi vera betri? – Tó, mær tóktist, at hin síðsta vónin var brostin. – Vónin, sum meira var ótti enn vón.

Eg var ikki mentur at vera heima. Eg píndist ósigiliga av at síggja hana. Hon sat samankropin í seingini við knøunum uppi undir høkuni. Tað var, sum vildi hon verja hitt dapra loyndarmálið. Loyndarmálið, sum óndar **nornur** høvdu givið henni í varðveitslu, verja tað, so einki skuldi henda tí seka. Hann, tann einasti, sum hevði mettað hennara brennandi **ástartrá**. Hann, ið hon hevði elskað í sælum vitloysi. – – –

**nornur:** lagnugudinnur

**ástartrá:** ástarhug, kærleikslongsil

Man hon liva enn?

Eg veit tað ikki.

Nei! Nei!

Harrin kann ikki vera so ómildur. – –

Tó! Óvissan pínir meg, og ikki eri eg mentur at kanna tað!

Eg kundi ikki gera øðrvísi, tá ið eg rýmdi við **hálendinginum**. Eg visti væl, at nú fekk eg ikki í lag at revsa meg sjálvur. Heldur ikki vildi eg geva meg upp í hendurnar á teimum,

**hálendinginum:** hálendskum skipi

sum settir eru at revsa lívsins stjúkbørn. Neyvan funnust størri misbrotamenn enn teir.

Tá ið eg fór, vónaði eg at finna deyðan á sjónum. Men nei! Eg kom til fremmand lond, og lívið, henda botnleysa, dragandi og nørandi megin, kravdi eisini sítt av mær. Eg starvaðist, arbeiddi og savnaði nógvan pening og kunnleika, men tað kundi ikki metta sálina. Í henni var eitt botnleyst rúm, sum ikki mettaðist.

Deyðan fann eg ikki. Tvær ferðir rætti hann armarnar eftir mær. Eg bardist sum ein bjørn fyri at bjarga mær undan honum.

Eg hevði leingi livað í útheiminum, og einki var mær ókent longur. Eg kendi meg drignan aftur til Føroya. Eg mátti síggja eggina aftur, og pollamjørkan liggja niður á sjógv. Eg mátti hoyra lomvigan karra einaferð enn. Kanska tá…

Eg tordi ikki aftur til heimbygd mína, tí kom eg higar. Her vóru kringumstøðurnar átøkar heimbygdini. Her fann eg eggina, bergið, pollamjørkan og lomvigan, men gerðin varð ógjørd.

## XII

Sum eg eldist, komi eg longur og longur burtur frá at gera tað sjálvur. Eg vil bíða, til Harrin heintar meg. Eg vil líða mína revsing í tolni.

Kanska tá at semja og fyrigeving finnast hinumegin.

## XIII

Ein norðoyingur er komin her, siga tey. Kundi eg nú bara komið á tal við hann.

Hann skal vera ungur, so hann man ikki kenna meg, um hann skuldi verið haðani av leið. Tað vil vekja illgruna, um eg fari til hansara. Eg vil tí bíða, til tað kemur í lag av sær sjálvum.

Eg brenni eftir at fáa vissu um hitt síðsta. – Man hon liva? Er hon kanska komin fyri seg aftur? Hevur kanska sagt frá øllum?

Mær leingist at hitta hann. Eg gruni, at hann veit tíðindi.

## XIV

Nú hitti eg norðoyingin. – Jú, tað var sum eg helt. Hann var haðani av leið, og hann visti so mikið, at eg nú havi fingið vissu. –

Tøkk havi Harrin og prís um ævi alla. Hann var miskunnsamur og slepti henni burtur langt síðani.

Tað er langt síðani, eg hevði so góðan sálarfrið sum nú.

Nú leingist mær tó meira enn fyrr at sleppa hiðani til hitt ókenda landið. Til tað landið, sum eg í hálvthundrað ár havi staðið uttan fyri grindina og ikki torað at latið upp. Men eg vil bíða, til mær verður latið upp. –

Tú alvísi! Hvat man eg fara at síggja?

– Á ivi, tú mannafíggindi! –

Norðoyingurin mundi tá einki gruna, veit eg?

## XV

Eg gekk í gjøgnum rókina í gjár. Har havi eg gingið í skjótt 24 ár. Tá kom tað á meg, so

undarliga niður í høvdið. Eg hugsaði, at tað mundi vera ørilsi. – Eg eri jú gamal nú, 74 ár. Eg visti ikki, fyrr enn alt mól undir mær, og eg mundi dottið útav. Men eisini hesa ferðina krøkti eg meg til hetta neyðar lívið.

Eg gróv hendurnar fastar niður í moldina. Eg lá og blundaði, til eg kendi meg føran fyri at koma á føtur. Ikki fyrr enn eg stóð á sløttum, hugsaði eg um, hvat ið tað var, sum hendi… Man eg ikki fara at tora aftur í rókina?…

Hví skal eg ikki tað?

Jú, eg vil. Eg skal aftur í hana.

Hví skal eg ikki ganga har, sum eg havi gingið í 23 ár? Er tað kanska at stytta um dagar sínar?

Nei, ikki tá ið eg ansi væl eftir. Og tað vil eg gera.

Tað berst mær so undarliga fyri, at eg tó skal detta í rókini.

Eg bæði ræðist at hugsa um tað, og eg gleðist til útloysnina frá øllum. – Eg eri troyttur! – Gamal!

– – –

Soleiðis endar ævisøgan hjá Eyðuni í Huldugili. Hann hevur ivaleyst grivið ævisøguna niður fyri at dylja hana. Kanska hevur hann eisini vónað, at onkur skuldi finna hana. Ævisøgan hevur verið honum í barns stað. Í henni hevur hann vónað at liva á foldini eftir deyða sín.

*1907*

# Minnisvarðin

Tað var jólaaftan. Eingin kundi sagt tað, sum ikki visti tað úr álmanakkanum. Tað sá so lítið jólaligt út í bygdini. Eingin kavi var. Bøur og heimrustir gróðu sum um várið. Regn hevði verið allan dagin. Tað var slitið í nú, og hin tunga vetrartokan lá oman ímóti bøgørðunum. Tað var heldur ófýsið og tunglynt veður.

Niðri á støðni og í krambúðini var tó lív og gaman. Bátarnir vóru komnir av útróðri við góðari veiðu. Gentur og dreingir stuttleikaðu sær uttan fyri krambúðardyrnar. Teir vóru enn klæddir í sjóklæðir. Tær vóru longu uppskrýddar, sum tað sømir seg gentum, ið fara til handils í skýming jólaaftan.

Út gjøgnum krambúðardyrnar stóð roykur. Tað var ein søtur blandingur av tubbaksroyki og øldeymi, men **ramastur** var ein kaldur roykur av gomlum salti og fiskaroðslu.

**ramastur:** sterkastur

Eldra mannfólkið inni í krambúðini prátaði harðmælt um veður og fiskiskap. Aftur-

við smakkaðu teir sær á ølið og tubbakið sum jólahvíld aftan á góða veiðu.

Keypmaðurin gekk innan fyri skivuna og flýddi út alskyns vørur líka frá skrátubbaki til hvítar blondur. Hann hevði júst høgt skrá av fyri 5 oyru við einum flekingarknívi. Fremstifingurin var vorðin svartur. Hann stóð og slokti hann, meðan hann hugdi út gjøgnum dyrnar.

»Jú, so sanniliga kemur hon sjálv , Ingibjørg, til handils! Ólavur, hvat dámar tær?« segði keypmaðurin.

Ólavur var ein ljóshærdur og herðabreiður drongur, sum júst kom inn. Hann læt, sum hoyrdi hann ikki keypmannin, men setti seg í ein krók við skivuna.

Ingibjørg var dóttir bóndan á Miklabø. Hann æt Sigvaldur. Hon var bæði vøkur og yndislig. Øll vistu, at Sigvaldur var ríkasti maður í sýsluni, so tað var ikki løgið, at dreingirnir hugdu eftir henni. Teir flestu máttu tó sanna, at Sigvaldur bóndi ikki vildi hava nakran teirra til **mág**. Tað skuldi tá verið Ólavur í Garði, men eingin hevði nakrantíð varnast, at Ólavur kveitti eftir Ingibjørg.

**mág:** dótturmann

Tað var tí tøgn, tá ið keypmaðurin spurdi Ólav, hvat honum dámdi. Men hvør hugsaði sítt.

Keypmaðurin var einkjumaður. Konan var langt síðani deyð. Tað segðist, at tað hevði verið kaldligt teirra millum, og vist var tað. Hann hevði ongan verið hálvt so góður við sum við seg sjálvan; men betri njósnari enn keypmaðurin fanst ikki. Tað vistu øll.

Ongastaðni gekk hann inn. Ongar vinir átti hann, men alt visti hann.

Sunnan fyri dyrnar inn til krambúðina stóð ein klænvaksin, dimmhærdur drongur. Hann tóktist at standa burtur í øðrum heimi. Men í somu løtu sum Ingibjørg fór inn, skeyt hann eyguni upp at andliti hennara. Keypmaðurin sá væl, at hon svaraði eygnakastinum frá dreinginum. Hann var niðri við endan á skivuni og lætst at leita eftir onkrum.

Ingibjørg bað stillisliga »gott kvøld«. So keypti hon tað, sum hon skuldi. Síðani bað hon líka stillisliga »góða nátt« og fór út aftur.

Meðan hon var inni í krambúðini, tagdu allir dreingirnir. Hetta hendi, hóast teir beint

áðrenn høvdu havt mangt á munni, sum skuldi prógva, at teir vóru menn fyri at siga bæði eitt og annað, líkamikið hvør hoyrdi. Tað var, sum eingin komdi sær at siga nakað, meðan hon stóð har. Hon var so yndislig við teimum trúgvu eygunum, sum óttaleys hugdu undan brúnum.

Ingibjørg var ikki pyntað sum fiskagenturnar. Hennara klædnabúni hóskaði so væl til hennara verumáta og hennara útsjónd, at eingin **gav sær far um**, hvat hon var í. Hon dugdi kynstrið at klæða seg.

**gav sær far um:** legði til merkis

Líka skjótt Ingibjørg var farin um dyrnar, tustu bæði gentur og dreingir inn í krambúðina. Tá losnaðu tungubondini:

»Sást tú ikki, hvussu Torsteinur hugdi at henni? Tú ert ein toskur, Torsteinur, at tú væntar tær hana. Hon er so stolt, at hon **hirðir ikki** at tosa við nakran av tí *almindiliga* slagnum.«

**hirðir ikki:** leggur ikki í

Nú kundi Torstein ikki tiga:

»Hvør sigur, at Ingibjørg ikki hirðir at tosa? Jú, víst hirðir hon, hin gamla!«

»Ja, til tín, tín skálkur,« løgdu nú øll uppí. »Tú manst fara at hanga uppi í henni, inntil

Sigvaldur bóndi ryggbrýtur teg. Hann man ikki hava gott eyga á Búðaslagnum.«

»Tit halda, at eg fari at leypa beint í úlvsins kjaft! Onkra aðrastaðni er at hittast enn uppi í eygunum á honum, veit eg,« svaraði Torsteinur.

»Tín revur, hevur tú hitt hana?« róptu nú øll. »Fekst tú loyvi at mussa? Á Harrans! Smakkaði tað væl?«

»Ikki hevði eg torað at hugt upp á hana,« segði ein stórur, prúður drongur við myrkum skeggi.

»Ikki eg! Ikki eg!« søgdu fleiri.

»Hon hevur so hvøss eygu,« søgdu summir.

»Hvøss? Nei, tað haldi eg ikki,« segði hin við tí myrka skegginum, »meira til at verða í ørviti av!«

»Ja! Ja! Í ørviti,« søgdu teir flestu.

Og nú flentu allar fiskagenturnar:

»Varðst tú í ørviti, Torstein? Ha! Ha! Ha! Ha!«

Torsteinur bresti bara við fingrunum.

»Bíða, bíða! Haldið kjaft!« segði hann. »Tit gera meg í ørviti.«

»Eg skal keypa!« rópti hann á keypmannin.

Ólavur hevði alla tíðina sitið tigandi í krókinum.

»Guðsdoyð!« rópar ein fiskagenta. »Har situr Ólavur so stúrin! Hvat man hann hugsa?«

Og nú vendi alt sær ímóti Ólavi.

»Hví tramin fert *tú* ikki út á Miklabø og **ber fram bønarorð**? So víst fært tú ja!« spurdu tey hann.

**ber fram bønarorð:** biður um gentuna

»Eg mundi ikki latið tað lisið upp fyri kirkjudurunum ella sligið tað upp í krambúðini, um eg ætlaði mær!« svaraði Ólavur aftur.

Hann helt lítið um alt reypið her og fór tí av durunum við tað sama.

»Eg haldi, hann rýmdi í illum,« hildu nøkur.

»Rými hann so,« hildu summar gentur. »Hann hirðir ongantíð at tala til okkara.«

Nú legði hin við tí myrka skegginum uppí:

»Hvat vænta tit? At Ólavur í Garði skuldi farið og runnið eftir tykkum? Eg meini tað!«

»Á, tig tú, Pætur, tú ert góður! Trýrt tú, at Ingibjørg **skoytir um** Ólav? Onei!« hildu genturnar.

**skoytir um:** vil hava

»Tað veit eg ikki,« helt hin við tí myrka skegginum, »men tað kann eg siga tær, Torsteinur, leggur Ólavur seg ímillum tykkum bæði, so sigi eg einki!«

Nú var Torsteinur vorðin **gruggutur**. Hann segði, at hann **brýggjaði seg** hvørki **um** Ólav ella Ingibjørg. Hvør kundi kanska siga, at hann – Torsteinur – hevði viljað havt hana?

**gruggutur:** illur

**brýggjaði seg um:** legði lag í

Hann var ikki bangin fyri Ólavi. Hann kundi koma, tá ið hann vildi. – Tí flentu dreingirnir at, nei, tað munaði lítið. Ólavur var sterkur sum bjørnin. Hann var bæði seigur og góðsligur. So fóru teir at siga frá øllum teim roysnisbrøgdum, Ólavur hevði gjørt, líka síðan hann var smádrongur.

Torsteinur stóð bara og **syvjaði**. So segði hann lágmæltur fyri seg sjálvan:

**syvjaði:** hálvsvav

»Magten maa for kunsten vige.«

Nú skóru øll útúr. Hvat meinti hann við tað? –

Nú ringdi kirkjuklokkan, og keypmaðurin segði, at nú fór hann at lata aftur.

Í kirkju skuldi farast. Mest sum alt fólkið fór heim at gera seg til. Onkrar konur komu at keypa eitt og annað, sum manglaði, men so var umsíðir kvirt í túninum.

Keypmaðurin læt krambúðina aftur. Hann taldi pengarnar og fór so heim. Meðan hann gekk, flenti hann at tí, sum hann visti um bygdina og bygdarfólkið. Hann var glaður við at vera uttan fyri alt og einsamallur. Hann hevði pengarnar. Menniskjum hevði hann onga virðing fyri. Nú vóru tey í kirkju, **býtisbørnini**! Best var at lata sum einki og fara við.

**býtisbørnini** (her): býttlingarnir

## II

Siðurin at fara í kirkju jólaaftan var ikki gamal í bygdini. Tann síðsti danski presturin hevði fingið hann í lag. Mangt nýtt plagdi at doyggja burtur aftur, men henda siðin dámdi øllum so væl, at hann varð verandi.

»Tað sømir seg so væl at hoyra eitt Gudsorð jólaaftan,« søgdu gomlu konurnar.

»Tað er so stuttligt, og stásið er so vakurt í glæmuni frá øllum kirkjuljósinum,« hildu genturnar, men tær søgdu einki, gleddust bara. Dreingirnir hildu tað vera stuttligt at síggja, hvussu genturnar bóru seg at í kirkjuni. Stuttligast hildu teir tað vera at fylgjast við teimum í myrkrinum.

Ofta fóru menninir í kirkju fyri at fylgja konunum. Teir kendu tað sum eina húsbóndaplikt. Altíð fóru teir í kirkju við teirri ætlan um ikki at sovna, men tann ætlanin brast ofta.

Tað hevði ringt aðru ferð, og klokkarin var farin at tendra ljósini. Út gjøgnum kirkjuvindeyguni lýsti glæman bæði á grasvaksna kirkjugarðin og á tey skitnu túnini. Men alt tóktist reint, mjúkt og yndisligt í kirkjulýsinum.

Tann kalda og **kleimna** vetrartokan var sum ein flógvur andi, ið sveimaði bleiktrandi tvørtur um ljósstrálurnar. Lampur og kertiljós vóru trendrað í stovunum bygdina runt, so nú var eitt sindur jólaligari úti.

**kleimna:** ráliga

Einstøk fólk raggaðu sær til kirkju við sálmabókini aftan fyri bak. Millum tey, sum

komu, var Sigvaldur bóndi á Miklabø og dóttir hansara, Ingibjørg.

Kona Sigvald var deyð, so hann var einkjumaður. Hann átti umframt Ingibjørg ein 9 ára gamlan son. Hann leiddist við systur síni í kirkju. Tá ið tað ikki hevði ringt triðju ferð enn, fóru tey inn á gólvið hjá Jógvan í Garði, pápa Ólavs.

Jógvan hevði leingi ligið í seingini, so alt arbeiðið hekk á Ólavi. Hann var tó førur fyri at røkja alt sum best.

Skyldskapur var millum húsini á Miklabø og í Garði. Jógvan og Sigvaldur vóru trímenningar. Ættin var av teimum elstu í Føroyum og ikki blandað við *ringari slag*, tað nakar visti um. Sigvaldur var skilamaður í øllum, **fámæltur** og sjáldsamur til styrki og **fimi**.

**fámæltur:** tigandi

**fimi:** fimleika

Tá ið tey komu inn í Garð, var bara Ólavur inni í roykstovuni. Hann sat á beinkinum oman fyri borðið ílatin til kirkjuferð. Roykstovan var nývaskað til jóla. Kertiljós brann á borðinum, so tað var hugnaligt at koma inn.

Sigvaldur kom fyrstur inn og bað gott

kvøld. Systkini bæði steðgaðu í durunum, men Ólavur hevði longu fingið eyga á Ingibjørg. Tað sást væl, at hann **gav henni gætur**.

**gav henni gætur:** legði hana til merkis

Sigvaldur spurdi eftir Jógvani, og Ólavur bað hann fara uttar í kamarið. Tá ið Sigvaldur var farin, kom Hákun inn. Soleiðis æt beiggi Ingibjargar. Nú mundi hon halda tað vera skomm at standa í durunum longur, tí kom hon eisini inn. Tey bóðu gott kvøld, og Ólavur svaraði aftur. Eingin dugdi at finna nakað at tosa um. Væl var tað, at Hákun var við, tí so kundi Ólavur altíð spyrja hann okkurt. Ingibjørg var tá noydd at leggja uppí, tá ið Hákun ikki visti at svara.

Samtalan gekk illa. Grundin var, at Ólavur hevði lagt allar sínar heitastu kenslur á Ingibjørg. Hon hevði altíð verið køld, tá ið Ólavur bar tað upp á mál. Ólavur var glaður, at hann ikki varð freistaður at siga nakað í kvøld. Væl var tað, at Hákun var við.

Dreingir við **lyndi** sum Ólavur eiga ikki tann kærleika, sum kveikist eina lýggja summarnátt. Tann kærleikan, sum slær út í loga og sloknar, um hann ikki fær kærleika

**lyndi:** sinni

aftur. Hann eigur hin, sum brennur inneftir og er drepandi, um hann ikki rennur saman við tí eini sál, sum hjartað tráar eftir.

Hann sat tí ikki nú og sendi henni eym eygnakøst, men hann sat og grundaði:

»Hví var hon altíð so køld? Búðu ikki heitar kenslur í henni, sum blómaðu av ungdómi? Var hjartað, sum bankaði aftan fyri hennara bylgjandi barm, kalt?«

Hann hugdi at henni við sínum tungu, tráandi eygum.

»Jú, heitar kenslur vóru, men hvør megnaði at vekja tær? Ikki hann!«

Hann kendi bringuna snørast saman.

»Nei, eingin skuldi siga, at hann hevði runnið eftir Ingibjørg og **fingið krakk**!«

**fingið krakk:** ikki fingið hana

Tað ringdi triðju ferð, og øll fóru í kirkju. Ólavur fylgdist við Sigvaldi, meðan Ingibjørg og Hákun gingu aftaná. Tá ið tey komu til kirkjudyrnar, stóðu fleiri dreingir har. Næstur við dyrnar var Torsteinur. Í tí tey skuldu fara inn, skeyt hann seg eftir liðini upp á kirkjutrappuna. Hann kom tí inn í kirkjuna framman fyri Ingibjørg og aftan fyri Ólav.

Ólavur hevði havt hug at hugt aftur um seg, meðan hann gekk, tí Ingibjørg gekk aftanfyri. Nú, tá hann hoyrdi dreingirnar flenna við dyrnar, mátti hann venda sær. Hann sá beint í andlitið á Torsteini, og aftanfyri sá hann Ingibjørg. Hann kendi ein undarligan sting í bróstið.

Nú skilti hann, hvør kundi vekja heitar kenslur í barminum á Ingibjørg. Hann sá andlit hennara, soleiðis sum hann so ofta hevði droymt sær tað til. Men tað var ikki hann, ið átti brosið. So skjótt hon sá, at Ólavur vendi sær, var hon køld sum altíð.

Tað dunaði fyri hansara oyrum. Hann kendi blóðið banka í tinningunum. Hann sá einki og ansaði ongum, tá ið hann bresti seg niður í stólin og boygdi høvdið til bøn.

Ja, hann visti ongantíð, at hann hevði hugsað nakað, enn minni biðið nakað, tá ið hann hevði boygt høvdið í kirkjuni. Nú hugsaði hann bara um brosið, hann hevði sæð í andlitinum á Ingibjørg.

Sjónin vildi ikki ganga frá honum. Ólavur sat við boygdum høvdi. Hann visti ikki, at Ingibjørg og Torsteinur stóðu eftir í tí myrku

forkirkjuni. Sigvaldur og Hákun vóru farnir innar.

Ólavur hevði leingi verið góður við Ingibjørg. Ikki fyrr enn nú visti hann, hvussu fast bundin hann var at henni.Tankarnir tustu gjøgnum heilan. Hon í ørmunum á tí óvættinum, Torsteini! Tað østi hann upp. Hann ansaði ikki, at inngangssálmurin var sungin.

Í kvøld hevði presturin, sum var føroyingur, loyvt sær at prædika á móðurmálinum. Hann stóð nú á prædikastólinum. Alt fólkið sat bilsið yvir at hoyra hetta dagliga málið frá tí halgaða staðnum. Ikki tí, at tað var merkiligt, sum presturin segði, men tí, at málið var eitt annað enn tað vanliga. Nøkur hildu, at hetta var at vanhalga kirkjuna og hugsaðu um at rýma, men tey vóru tó sitandi av forvitni.

Ólavur hoyrdi einki, sá einki.

Prestur hevði valt sær orðini í Matteusi I. 18-20 til tekst. Hann talaði um tær kenslur, sum Jósef mátti hava, tá hann sá Mariu vera við barn. Hann hevði jú ikki verið henni nær. Og hann talaði um, hvat skomm, ið mátti ganga yvir Jósef, tí hann ikki var vígdur inn

í Guds ætlan við Mariu moy. Tá vaknaði Ólavur sum úr ringum dreymi. Nú fyrstani ansaði hann, at hann var í kirkju, og at prestur prædikaði á føroyskum.

Hann hugdi yvir í **konufólkastólin** og sá Ingibjørg sita har so hugtikna. Ein lítil uggi var tað honum, at hann kundi lýða á tey somu orðini, sum nú høvdu fangað hennara hjarta. Prestur talaði væl í kvøld, og sum hann talaði seg heitan, vóru orðini meira og meira hugtakandi.

**konufólkastólin:** konufólkið sat vinstrumegin (konufólkamegin) – sæð fram í kór

Tað sást, at prestur hevði kirkjufólkið við sær. Eingin gav tí gætur, at málið var vanhalgandi. Hann segði so grípandi frá hini trongu tíð, sum Jósef og Maria máttu ígjøgnum, áðrenn Jesus var føddur. Ein tíð, tá ið myrkur og tunglynt veður tóktist at valda øllum eins og nú framman undan jólum. Hetta var ein trongdartíð, sum skjótt skuldi víkja fyri sólskini og gleði.

Tá ið sálmurin *Ind under Jul* var sungin aftan á prædikuna, tóktist Ólavi, at sálin hevði fingið frið. Tá ið hann so sá Torstein og Ingibjørg fara lið um lið út um kirkjugarðsgrindina, østist alt innan í honum uppaftur.

Veðrið var nú vorðið øðrvísi. Himmalin var klárur, stjørnuglógvan og kalt sum rætt jólaveður. Men í sinninum hjá Ólavi var eingin jólafriður.

## III

Hann kavaði allan fyrsta jóladag, so illa var farandi út fyri dyr.

Kavaflykrurnar komu so tættar niður gjøgnum luftina. Við vindeygað í stovuni í Miklabø sat Ingibjørg og hugdi.

Hugur hennara ferðaðist millum Ólav og Tórstein. Tað var ikki so, at Ólavur var eins og ein hvør annar fyri henni. Nei, hann stóð høgt yvir fjøldini. Hon visti, at í hansara barmi brann tann **forni** ættareldurin. Manslig styrki merkti hvønn lim í hansara kroppi.

**forni:** gamli

Tað var bara við at nýta alla sína megi, at hon kláraði at vísa seg kalda, tá ið hann tosaði við hana. Hon helt ikki, at hon elskaði Ólav. Hansara mansmegi hótti tó við at bergtaka kvinnuna í henni. Men hennara stórlátna sinni bardist móti sovorðnari undirgeving.

Um hann hevði nortið við hana, hevði hon verið burtur, tað visti hon. Mangan bæði ynskti hon tað og óttaðist fyri tí, men tað hevði onga neyð. Ólavur var spakførur. Hann var ikki sum krambúðarsveinarnir, sum í skýmingini bardust við fiskagenturnar um ein muss.

Torsteinur og Ólavur vóru ólíkir. Tórsteinur var lokkandi sum **rennisjógvurin** heima á sandi. Hon mintist, hvussu hon og hinar genturnar vóru vanar at spæla við rennisjógvin. Tær runnu undan, tá ið **inn gav**, og eltu hann omanaftur, tá ið út gav. Tær runnu so langt oman, sum tær kundu, og so undan aftur øvutar, meðan tær ansaðu eftir ikki at dálka rotuskógvarnar.

**rennisjógvurin** (her í fluttari merking): tað, at sjógvurin dregur hana til sín

**inn gav:** skolaði inn

Tað hendi tó, at rotuskógvarnir vórðu dálkaðir. Einaferð hevði hon sæð eina gentu fara upp á ein stein undan rennisjónum. Men hon var í ørviti, tí alt tóktist renna undan fótunum á henni, so hon datt av steininum og á sjógvin.

Torsteinur var júst sum rennisjógvurin. Hon spældi við hann eins og við rennisjógvin, men leikurin hevði drigið hana longur,

enn hon vildi. Hon elskaði ikki Torstein, men tað var gingist henni sum gentuni, ið datt á sjógv. – Hon stardi út í kavarokið.

Á! Hvussu bar tað til, at hon var so veik, at hon eina ferð hevði mist skilið? Ja, hvussu bar tað til? – –

Meðan hon sat og eygleiddi kavaflykrurnar, fangaði hon sær eina við eygunum høgt uppi og fylgdi henni niður á jørð. –

Annað jólakvøld var gott kavaveður, blikastilli, og ikki so kalt. Dansurin gekk av tí besta. **Stevið** hoyrdist langa leið úr dansistovuni. Kvæðir og kempuvísur gingu hvørt betur enn annað. Nógv av tí eldra fólkinum dansaði við, og tá gekk altíð betur við kvøðingini. Vindeyguni á dansistovuni stóðu opin, og **guvan** av sveitta stóð út í kuldan við ljósglæmuni.

**stevið:** stigið, niðurlagið

**guvan:** roykurin

Uttanfyri stóðu nógv fólk og forvitnaðust, og teirra millum var keypmaðurin.

Ingibjørg var ikki von at vera í dansi hvørt sunnukvøld, men annað jólakvøld var hon altíð. Hon var fyri tað mesta á gólvinum. Hon kundi ikki tola at hoyra alt tað skvaldr-

ið, sum dreingir og gentur høvdu fyri. Nei, dansa, kvøða, lýða á ella fara út at ganga.

Ólavur var eisini í dansi. Hann kendi eitt sindur til. Tað plagdi ikki at vera honum fyri, men hann hevði verið í **bátsgildi**.

**bátsgildi:** árligt gildi fyri bátsskipanini

Hann sær Ingibjørg dansa og fær hug at fara uppí hjá henni. Hevði hann verið edrúur, gjørdi hann tað ikki, men nú var hugsan og gerð eitt.

Torsteinur var ein av teimum, sum stóð við dyrnar, tá ið Ólavur fór uppí aftan fyri Ingibjørg. Við tað sama fóru dreingirnir at **reka fram undir**, at okkurt mundi vera millum Ingibjørg og Ólav. Teir hildu fyri, at tað var undarligt fyri ein drong at standa og síggja uppá, at aðrir fóru við hansara gentu. Torsteinur bar seg undan. Ein argaði hann og helt, at hann mundi vera ræddur.

**at reka framundir:** at benda á, í tosi

– »Óreint í mannin! Tú mátti lagt uppímillum.«

Torsteinur kundi ikki tola at verða argaður. Hann hevði ongantíð verið sterkur ella djarvur, men júst tí vildi hann vísa, at hann dugdi nakað.

Soleiðis var nú, hann knappliga rendi seg upp í millum teirra.

Hetta kom so óvart á Ólav. Hann skilti ikki, hvat ið var hent, fyrr enn hann hoyrdi láturin frá fólki. Hann varð reyður í andlitinum og mátti **leggja band á seg**, skuldi hann ikki taka Torstein og blaka hann út. Ingibjørg grunaði ilt og fór burtur úr og út. Hon var ikki meir enn farin, so fór Ólavur aftaná.

**leggja band á seg:** sissa seg

Hon fór út á Miklabø. Ólavur fekk hana skjótt aftur.

»Ingibjørg! Hoyr meg, Ingibjørg! Eg vil tosa við teg!« rópti hann.

Hon bara gekk. Hann nart við økslina á henni. Tað hevði hann ikki gjørt fyrr. Hon var nær svímað í føvningin á honum. Men so tók hon allan sín sterka vilja til hjálpar og vendi sær øst:

»Hvat vilt tú mær?«

Ólavur stóð stillur og smæðin nú sum altíð. Hevði hann vitað, hvat vald hann hevði yvir Ingibjørg hesa stund, hevði hann víst tikið hana. Hon hevði ikki megnað at staðið ímóti. Men hann visti tað ikki, og tað gav henni styrkina aftur.

»Eg ætlaði bara at spyrja teg fyri seinastu ferð, um tú vilt játta mær hond tína, Ingibjørg?«

Hetta kom so spakliga, sum høvdu tey havt vitnir. Ingibjørg var komin aftur á beint og svaraði stutt og greitt:

»Nei, eg kann ikki, nógv minni nú enn fyrr! Eg eri bundin. Ikki tí, Ólavur, tað skalt tú vita, eg havi nógv størri virðing fyri tær enn teim flestu!«

Hon føldi, at dirvið veik frá sær, tá ið hon segði tað seinasta. Hon fór tí avstað so skjótt, sum hon kundi. Á vegnum møtti hon keypmanninum. Ólavur stóð og stardi, til keypmaðurin kom til hansara.

»Stendur tú her, Ólavur? Nú hugsi eg, at eg fari at dansa! Kemur tú ikki við?«

Ólavur fylgdist í dansistovuna við keypmanninum.

Tá ið teir komu inn, stóðu dreingirnir úttan um Torstein og argaðu: Jú, nú stóð hann penur! Tað var týðiligt, at Ólavur og Ingibjørg vóru úti og fríggjaðu!

Torsteinur fekk eyga á Ólav og keyp-

mannin, sum komu inn saman. Fyri at sleppa sær úr knípuni helt hann fyri:

»Jú, so satt! Eg meini, tey hava havt prest við. Bara tey ikki eru gift!«

Ólavur toldi ikki meir. Hann var uppøstur av teirri skomm, Torsteinur hevði gjørt honum við at koma uppímillum. Blóðið tusti honum til høvdið, og eyguni támaðust. Allir sóu hann reiggja nevan og høvdu seg undan. Torsteinur, sum stóð beint við, bukkaði seg niður. Slagið rakti eina hurð, sum klovnaði og hekk niðurfrá.

Ólavur slerdi bara eina ferð. Torsteinur var horvin, men tað nýttist honum ikki, tí Ólavur hevði einki gjørt honum nú. Tøgn var í stovuni. Allir vistu, at hevði hann rakt, var skaðin vísur.

So byrjaði prátið aftur, fyrst sum teskan, síðani harðari og harðari. Dansurin, sum var steðgaður, fór aftur í gongd. Ólavur vendi sær á og fór alt fyri eitt til hús. Hann kendi seg móðan og máttleysan. Jólini tóktust ikki at hava gleðiboð til hansara.

Tórsteinur hevði tikið leiðina út móti

Miklabø. Á vegnum møtti hann Ingibjørg, sum nú kom heimaftur. Hon hugdi bara upp á Torstein. Hann skilti hana í stundini og svaraði:

»Jú, hann er farin til hús.«

Meira var ikki talað um hetta teirra millum.

Tey stóðu eina løtu lið um lið, so segði Torsteinur spakuliga:

»Hvar skulu vit fara?«

Hon vendi sær so mikið á, at tey hugdu niðan við hini stóru ánni, sum rennur oman gjøgnum bygdina.

Áin sker bygdina sundur í tveir partar. Hon er bæði breið og djúp, og tá ið komið er niðan á, verða bakkarnir so høgir, at tað meira er ein stór gjógv enn ein á.

»Í hellið, Ingibjørg!« segði Torsteinur, »Men tað er hált at ganga í kvøld. Gler er í bakkanum.«

Hon fór bara til gongu. Torsteinur fylgdi.

**rás:** smøl, traðkað gøta

Niðan við ánni var ein **rás** á skák, sum tey skuldu fara eftir. Hon gekk fremst, men hann helt hondina fast undir liðini á henni, so hon skuldi ikki glíða í ánna. Sum áarbakkin

**enni:** „kantur“ ella herða út úr brattlendi ella fjalli

hækkaðist, gekk rásin meira uppá og varð breiðari, til tey komu at einum **enni**. Har var trongt at fara um, og innanfyri var hellið – ein stór hola inn í klettin. Hellisgólvið var slætt og mosagrógvið innast, men helti nógv niður móti ánni uttast.

Úr loftinum hingu smáar glerpípur. Út móti ánni hingu stórar glerpípur fyri hellisdurunum. Tær stóðu sum krystallsúlur niður á gólvið.

Tað var liðið út um midnátt. Mánin kastaði sínar bleiku strálur inn í hellið millum krystallsúlurnar, so alt inni fekk ein løgnan, bláleittan lit. Glerið glitraði, sum hevði tað verið diamantur.

**dragsl:** skrambul

Ingibjørg fór ikki við Torsteini, tí hon tímdi; men einaferð komin í vana við slíkt **dragsl**, var tað ikki so lætt at halda aftur.

Tey settu seg niður, men lagið var ringt á henni. Torsteinur royndi at gera seg stuttligan, men einki hjálpti. Tey steðgaðu tí ikki leingi í hellinum. Ingibjørg fór til hús, og Torsteinur fór aftur í dansin. Har gloymdi hann ikki at reypa um, at hann hevði verið úti og fríggjað.

# IV

Tað vakra kavaveðrið hevði staðið við síðan annan jóladag. Um dagarnar hevði hin **følna** vetrarsólin kastað sínar strálur fram eftir kavanum. Jørðin lá klødd í hvítum brúðarstakki – glitrandi sum var hann settur við túsundtals gimsteinum.

**følna:** bleika

Kvøld og nætur glógvaðu stjørnurnar. Eingin mintist slíkt jólaveður. Øll náttúran helt hátíðina.

Ólavur hevði verið lítið uttan fyri dyr síðani annað jólkvøld. Hann var í ringum hýri. Pápanum visti nú so illa við, at hann næstan altíð *mátti* vera inni. Hin gamli vildi ongan hava um seg uttan sonin og konuna.

Tað var frætt um bygdina, hvussu gingist hevði í dansinum. Mamma Ólav visti tað, men hon segði einki. Tey høvdu eisini annað at hugsa um, nú Jógvan var so ússaligur.

**Trettandaaftan** kom regnið. Náttin hevði verið still, og hann lotaði lágt um morgunin. Ein lýggj ond stóð inn úr havinum, og tó sólin ongantíð var á luftini, bráðnaði kavin og glerið.

**trettanda-aftan:** 5. januar

Ingibjørg kom gangandi eftir træbrúnni og hugdi niðan móti hellinum. Hon sá, hvussu glerpípurnar fyri hellisdurunum dryppaðu burtur. Tá kendi hon á sær, at hetta var náttúrunnar grátur – iðrunargrátur var tað fyri henni.

Hon sá nú, at hon hevði spilt seg burtur. Hon hevði spælt við tað halga og ikki bíðað, til *hin stóri kærleikin* kom.

Hon skundaði sær heim. Í túninum møtti hon pápanum, sum sá heldur gruggutur út. Hon fór beint inn í sítt kamar, kastaði seg á seingina og græt ótroystilig. Á, sum tað hjálpti at gráta. Hon var ikki júst syrgin, men hon mátti gráta. – –

**toybilið:** lýtt veður, ið bræðir kavan

**Toybilið** var komið, bæði í hennara hjarta og úti í náttúruni.

**ófør:** ómetaliga stór, ikki farandi um

Nú dundi regnið niður, og áirnar vuksu. Stórá, sum rann oman gjøgnum bygdina, var **ófør**. Trettandamorgun vóru áirnar fullvaksnar. Stórá gekk yvir bakkarnar. Glerstykkini vóru skolað inn í túnið og rókust fyri fótunum á fólki, tí vóru teir nú farnir at rudda burtur.

Nú var íslitið, men grá lágættarskýggj

róku skjótt yvir himmalin. Áin dunaði, so tað neyvan hoyrdist mannamál. Vatnið tóktist at bólta sær í morreyðum klumpum omaneftir. Einstakar skúmrípur slongdust higar og hagar, sum streymurin bar.

Nógv fólk var komið út at hyggja at. – Brim og stórar áir hava ein løgnan atdrátt á menniskjur.

Smádreingirnir spældu sær við at blaka glerpettir út í streymin og hyggja eftir, hvussu tey róku omaneftir. Hákun, beiggi Ingibjørg, var hin ítarsti. Júst sum hann skuldi blaka eitt stórt glerstykki út, brotnaði tað sundur millum hendurnar á honum. Hann misti fótafestið og fór fram eftir rommum í ánna. Róp kom í, og øll lupu til.

Ingibjørg var hjástødd og toygdi seg eftir honum, men hann var longu farin út frá landi og út í streymin. Hon var frá sær sjálvari og vildi leypa í ánna. Torsteinur, sum stóð har, helt henni aftur. Hon sleit seg tó leysa frá honum.

Hákun var steðgaður longri niðri við ein stein, men hann kláraði ikki at halda sær.

»Leyp tú, Torsteinur! Í Jesu navni, leyp eftir Hákuni!« rópti hon.

Torsteinur bliknaði og hevði seg undan. Í sama bili kom Ólavur, sum hevði hoyrt rópini, at ánni. Hann hevði beinan vegin yvirlit yvir viðurskiftini. Hann **aftraði seg** ikki, men leyp í ánna. Hann leyp so ovarlaga, at ferðin og streymurin førdu hann beint har, sum Hákun lá. Hann fekk hond á hann, men streymurin var so **stríður**, at ikki var hugsandi at koma fram gjøgnum hann. Teir bóltaðu báðir oman eftir.

**aftraði seg:** ivaðist

**stríður:** harður

Ingibjørg rann sansaleys oman við ánni.

Hon sá, at Ólavur slerdi fót so mikið, at hann blakaði Hákun frá sær yvir móti hinum áarbakkanum. Har var fólk komið til, so at hann varð bjargaður.

Steðgurin var tó ikki so langur, at Ólavur fótaði sær. Streymurin hevði hann brátt øvutan aftur í ánna.

Í tí sama steðgaði Ingibjørg. Hjartkipt, sum hon var, rópti hon einans eitt orð:

»Ólavur!«

Í ljóðinum lá ein heil bøn um fyrigeving. Hann hoyrdi og festi eygu síni á hana. Tey

stardu hvørt í eyguni á øðrum bara eitt sekund, men gjøgnumtreingjandi var seinasta eygnakastið hjá Ólavi.

**lamsligin:** hjálparleys

Ingibjørg stóð **lamsligin**. Í stundini var tað greitt fyri henni, hvat ið var hent. –

Hon skilti, at Ólavur við sínum sterka kærleika, sum hon hevði skúgvað frá sær, vágaði tað, sum Torsteinur ikki vildi – ikki tordi! –

Alt var aftur sum ein dreymur fyri henni. Hon hoknaði niður, har hon stóð, og var ikki vitni til, at Ólavur fór út av bakkanum.

Hann mátti hava mist vitið, tá ið hann datt øvutur. Teir sóu hann sum ein viljaleysan reka fara í fossin.

Tá ið Ingibjørg raknaði við aftur og fekk at vita, at beiggin var bjargaður, kendi hon onga gleði. Hon sat sum í ørviti. Eyguni vóru támut.

Tað var sjónin – síðsta eygnabrá Ólavs, ið nú lýsti sum ein eldmynd fyri henni.

Torsteinur stóð hjá henni, men hon visti tað ikki. So rørdi hann við hana og bað hana reisa seg. Hon hugdi bara upp á hann, og tá ræddist Torsteinur.

Eygu hennara vóru sum eitt tómt rúm at hyggja inn í.

Tað var so kvirt, so kvirt, bara áin dunaði. Torsteini var dátt við, tá ið Ingibjørg knappliga leyp á føtur. Hann tók um armin á henni, tí hann helt, at hon var í ørviti og vildi leypa í ánna.

Tey vóru nú einsamøll. Fólkið var farið burtur í tøgn sum altíð, tá ið skaði er hendur. Ingibjørg gjørdi seg leysa av Torsteini.

»Eg veit, at Ólavur er farin!« rópti hon. »Á, hevði tað verið tú! Eg skuldi elskað teg langt inn í deyðan, men nú!« Hon knýtti báðar hendur móti honum, og hann kendi eygu hennara á sær.

Eingin hevði vágað sær inn hjá Jógvani í Garði at siga frá.

Ingibjørg vendi sær til Torsteins:

»Torir tú kanska at bera Jógvani og Onnu boðini?«

Aðru ferð bliknaði Torsteinur og bar seg undan. Hann ræddist hana, sum hon stóð har.

»Eg hugsaði tað! Ja, eg eri eisini næst til tað sjálv.« So gekk hon niðan í Garð.

Tá ið hon kom inn, hoyrdi hon Jógvan geva seg. Anna kom út í kamarsdyrnar. Hon helt tað vera Ólav. Henni var tí dátt við, tá ið hon sá Ingibjørg í tí líki, hon var í.

»Hevur tú sæð Ólav?« støkk út úr henni.

Ingibjørg tók fram fyri seg, sum vildi hon styðja seg:

»Ja, eg havi!«

Nú sá hon aftur andlitið á Ólavi fyri sær. Tað lamdi hana, og hon fekk ikki orðið upp. Anna kom út úr kamarinum. Hon grunaði einki gott. –

»Í Guds navni! Ingibjørg, hvat er vorðið av Ólavi?«

»Á, tað var mín skyld,« jamraði Ingibjørg, »hann leyp eftir beiggja!«

»Hvat sigur tú? Hvar leyp hann?«

»Í ánna!«

Anna tók seg um pannuna:

»Deyður – Ólavur – deyður? Nei, nei! Ingibjørg, tú lýgur, tað kann ikki bera til! Far eftir honum; sig mær, hvar hann er!«

Tá ið Ingibjørg sá Onnusa sorg, kundi hon siga, hvat hon vildi:

»Jú, hann er deyður! Tygum síggja hann ikki aftur – út av fossinum!«

Anna rætti sínar hendur upp um høvdið í vitloysi. –

»Á Jesus! – Á Jesus!« –

Ingibjørg royndi ikki at ugga. – – – Tá ið sorgin er so stór, er einasti uggi at geva seg undir hana. Hon bara stardi. Andlitið á Ólavi veik ikki frá henni, men brendi seg inn í hennara sál.

Seinni á kvøldi kom Sigvaldur bóndi heim í Garð.

Jógvan hevði nú fingið at vita um skaðan. Nú var ikki væntandi, at hann fór at stríða so leingi aftrat.

Hákun var illa farin. Doktarin hevði verið hjá honum, men hann hevði góðar vónir.

Sigvaldur mátti fara útaftur einsamallur. Ingibjørg segði, at hon skuldi verða í Garði hjá Onnu fyri fyrst.

## V

Jógvan lá leingi. Hann andaðist ikki fyrr enn úti við hvítusunnu. Sorgin yvir sonin legði

hann í grøvina, fyrr enn sóttin kundi gjørt tað. Anna bar sorgina sum mong onnur einkja, ið má sita eftir bæði mannleys og barnleys. Tá ið onkur eymkaði hana, helt hon, at mong vóru verri fyri enn hon. Jú, Harrin hevði roynt hana harðliga, men mong einkja sat sum hon og var umframt tað fátøk. Hon hevði tíbetur nóg mikið til sín og onnur. Tað var satt: Anna læt meira, enn nakar visti av.

Tá ið hon sat einsamøll, vann sorgin ofta á henni. Ingibjørg uggaði hana ongantíð við beinleiðis orðum. Hon visti, at stór sorg krevur nógv tár, áðrenn hon verður grødd. Ingibjørg var til ósigiligan ugga fyri Onnu. Hennara stilli atburður og álítandi framferð var meira enn orð.

Tað var Ingibjørg ein sannur lætti at vera í Garði. Hon trongdi til at ofra av sínum heita hjarta. Torsteinur rann henni sjáldan í huga. Hendi tað, vísti hon tonkunum frá sær. Harafturímóti læt hon Ólav fáa meira og meira pláss í hjarta sínum.

**órógv:** ófriður

Tá ið sólin hækkaði, og várið var í nánd, kom **órógv** á Ingibjørg. Hon mátti opna

hjartað fyri einumhvørjum. Hon var greið um sína støðu, men eisini í aðrar mátar trongdi hon til eitt menniskja at tosa við. Hon helt tað vera best, at hon tosaði við Onnu. Hon fór at skilja hana, um nakar kundi tað.

Ingibjørg lætti sítt hjarta fyri Onnu, og hon var ikki svikin. Anna hevði longu varnast, hvussu stóð til við Ingibjørg, og hon spardi hana fyri tað tyngsta.

Tað var ein nýggj, ókend troyst fyri báðar, at tær nú fingu annað at hugsa um, enn hitt óbøtiliga.

Hóast Anna var sorgarbundin, var hon ótrúlig at ugga Ingibjørg, sum nú ofta var stúrin og tung.

Tá ið summarið kom, visti øll bygdin, at Ingibjørg var við barn. **Slatrikellingarnar** høvdu úr at gera.

**slatrikellingarnar:** konufólkini, ið gingu við slatri

Sigvaldur á Miklabø hoyrdi eisini slaturin: Ingibjørg var við barn, og tað átti eingin uttan Torsteinur.

Hetta var **gloypubiti** fyri kellingarnar, sum ikki kendu afturhald. Tær vistu allar mest og best, tá ið tær hittust. Tað fúlasta lýddu tær altíð hvørjari aðrari í oyrað. So

**gloypubiti:** leskiligur biti

bannaðu tær hart og dýrt aftaná, slógu seg fyri bróstið og kallaðu Gud til vitnis.

Ja, **alt slagið út í heyggj** fekk sín part, einki var undantikið, hvørki í Búð ella á Miklabø.

Sigvaldur læt ikki við seg koma. Tað var heldur eingin, sum tordi at siga honum nakað upp í eyguni. Hvat hann hevði innanfyri, var ikki greitt.

Hann hevði ikki enn tosað við dóttrina, men hann ætlaði henni eina **dekans skortfleingju**.

Ingibjørg vildi ikki fara frá Onnu, meðan Jógvan livdi. Tá ið hann var deyður og útborin, fór hon ein halgidag út á Miklabø.

Áðrenn hon fór, bað Anna hana orða við pápan, um hon ikki kundi verða har, hon var, til alt var yvirstaðið.

Sigvaldur var einsamallur í stovuni. Hann var ofta einsamallur. Hann heilsaði dóttrini, tá ið hon kom inn, men tað var leingi tøgn. Ingibjørg segði at enda ørindini, hon hevði frá Onnu. Sigvaldur svaraði ikki.

Tað var tøgn eina góða løtu. So brast út úr honum:

**alt slagið út í heyggj:** øll slektin, ætt eftir ætt, so langt sum slepst

**dekans skortfleingju:** harða ábreiðslu

»Heldur tú teg hava farið væl avstað nú, Ingibjørg?«

Hon visti einki at svara, men sat við høvdinum niður á bringuna. So tók Sigvaldur aftur orðið. Røddin var **hánislig**:

**hánislig:** vanvirðislig

»Ja, tað kemur ikki mær við, hvat fólk slíta seg um. Eg vóni, at dóttir mín av illum er fallin við honum, ið nú er burtur!«

Tá rodnaði hon upp í andlitinum:

»Gævi tað var so væl!« Hon hugdi upp. Eygnakastið frá pápanum bað hana ikki hyggja uppaftur.

Sigvaldur segði í sama háðandi tóna:

»So, ikki? Slatrikellingarnar hava allan rættin? Dóttir Sigvalds bónda á Miklabø er ein skøkja?«

Hon kendi hesi háðandi orðini, sum var tað ein koyril, ið varð ringdur um kroppin á henni. Men í tí sama kom hitt forna ættarstórlætið upp í hana. Hon reisti høvdið og hugdi pápan í eyguni:

»Nei, pápi! Tað er satt, at Torsteinur í Búð er faðir at tí barni, sum eg beri! Men eg eri eingin skøkja! Líka lítið sum tygum eru **pútusveinur** fyri tað, tygum høvdu við

**pútusveinur:** horkallur

Maritu í Búð, fastur Torsteins, at gera! Ella hvør var faðir at barni hennara? Tað var kanska Hanus húskallur, sum giftist við henni?«

Hetta kom óvart á Sigvald. Hvussu visti dóttir hansara…? Tað mátti vera Anna, sum hevði sett hatta í hana! Hann var illreyður í andlitinum. Hann hevði opnað munnin fyri at svara, men tagdi.

Soleiðis stóðu faðir og dóttir og mátaðu hvørt annað. At enda leyp Sigvaldur á dyr. Ingibjørg fylgdi honum við eygunum.

Hon visti, at nú var slagið vunnið. Hon skalv um allan kroppin og mátti seta seg á eina kistu.

Ingibjørg var nú verandi á Miklabø. Hin gamli vildi ikki, at hon skuldi fara av aftur húsinum. Tað vóru ikki fleiri dystir millum faðir og dóttur. Tey høvdu roynt seg og hildu vera best at binda frið.

**mikkjalsmessuleitið:** mikkjalsmessa er 29. september

Um **mikkjalsmessuleitið** átti Ingibjørg ein evnaligan son. Øll vóru bilsin tann dagin, hann var í kirkju, tí hann varð doyptur Ólavur. – Hvat bagdi henni, átti Torsteinur kanska ikki barnið?

# VI

Ingibjørg sat ein dagin og spældi við dreingin. Hon kom at hyggja hann í eyguni. Hann var so stórur nú, at hann dugdi á at skyna. Hon visti ikki hví, men brádliga stóð andlit Ólavs so livandi fyri henni. Júst sum tá hann fór øvutur í ánni. Tað hevði ikki verið í langa tíð.

Hon sat leingi og stardi. Drongurin lá eisini við eygunum á mammuni. So blandaðist alt fyri henni – hugsjónin og barnaandlitið.

»Harra mín gud! Drongurin líkist Ólavi!« segði hon.

So fór barnið at órógvast, og líkingin hvarv og hugsjónin við.

Tíðin gekk. Drongurin líktist einum av slektini nú og øðrum tá, men mamman legði til merkis, at tá ið hann lá og stardi, líktist hann Ólavi sála.

Hvussu kundi tað bera til? Líkingin var so stór, at tað var ikki at ivast í.

Ingibjørg hugsaði ofta um hetta. Kundi tað hava ávirkað **fostrið**, at hon sá Ólav hin

**fostrið:** ófødda barnið

dagin? At hon so ofta hevði hugsjónina, meðan barnið tók við lívi? – Mangt var dult í náttúruni!

Ingibjørg hevði ofta hoyrt søgur um slíkt, men hon hevði onga pátrúgv. – Tó her gekk sjón fyri søgn! Sum tíðin leið, var líkingin meira og meira týðilig.

Anna var tann fyrsta, sum hevði tað á orði.

»Eg haldi, at hann líkist Ólavi sála!« segði hon ein dagin stillisliga sum altíð. »Men teir eru jú eisini í ætt!« legði hon aftrat.

Nú hugdi Ingibjørg upp.

»Tað er ikki tí, Anna;« og so segði hon Onnu tað, hon hevði hugsað sær til. Anna styrkti hana í trúnni, og nú ivaðist hon ikki longur.

Tað kom út, at sonurin hjá Ingibjørg líktist Ólavi í Garði.

Slatrikellingarnar fingu nýtt lív. Tað var tað, tær altíð høvdu sagt! Og so titaðu tær hús úr húsi:

»Hava tit hoyrt!«

Alt hetta tosið kom eisini fyri oyruni á

Torsteini. Hugur hansara var veikur og fullur av iva. Hann kom ikki saman við Ingibjørg. Hon vildi tað soleiðis. Hann hevði tí ikki sæð barnið í langa tíð. Nú tráaði hann eftir at síggja sonin – at fáa sjón fyri søgn.

Tann dagin, sum drongurin fylti ár, kom Ingibjørg í Garð við honum. Tá sendi hon boð eftir Torsteini.

Hon hevði ongantíð hildið seg aftur fyri Torsteini, men henda dagin sá hann henni so **boysin** út, at hon fekk seg ikki at tosa um tað, hon vildi. Hann **heilsaði henni**, tá ið hann kom, men tá ið hann skuldi heilsa dreinginum, var tað, sum hevði hann brent seg. –

**boysin:** villur

**heilsaði henni** (her): kysti hana

Torsteinur var undarligur í dag. Hann sat og stardi og stardi upp á barnið. So einaferð spurdi hann:

»Ingibjørg, hvørjum heldur tú barnið líkist?«

Hon hoyrdi, at hann skalv á málinum. Hon hugdi ikki upp á hann, tá ið hon svaraði:

»Ja, hvat heldur tú?«

»Ikki mær!« rópti Torsteinur ilsliga og sprakk á føtur.

»Nei, Torsteinur, tær líkist hann ikki!« helt hon fram. Hon hugdi ikki upp enn.

Torsteinur stardi niður í gólvið. Ígjøgnum hansara heila tustu ymiskir tankar. Ingibjørg honum ótrúgv? Nei, tað var ikki at hugsa sær! Tó, her gekk sjón fyri søgn! – Hann átti ikki hatta barnið. –

Alt rørdist upp í honum. Hann hevði bestan hug at leypa á dyr og aldri koma aftur. Ongantíð fyrr hevði hann havt slíkar kenslur.

Ingibjørg visti, hvat gekk í honum, har hann stóð. Hon talaði ikki enn.

Endiliga segði hon:

»Eg havi leingi havt nakað at tosa við teg um, tí havi eg sent boð eftir tær í dag.«

Torsteinur hvakk við. Hann hugdi hvassliga at henni:

»Hvør eigur barnið, Ingibjørg? Sig mær!« Hann fór hóttandi yvir ímóti henni.

Nú hugdi Ingibjørg upp. Eygnabráið var djarvt og óttaleyst.

»Torsteinur, heldur tú, at eg havi verið tær ótrúgv? Nú ert tú veikur og neyðarsligur sum altíð.«

Torsteinur sissaðist ikki enn, men rópti:

»Hví líkist hann tá Ólavi? Sig mær! Eg vil vita tað!«

Nú var tað Ingibjørg, sum reisti seg. Hon var **stórlátin** og reyst sum hin dagin, tá hon stóð framman fyri pápanum:

**stórlátin:** stórbær, hástór

»Torsteinur, tú ert faðir at dreinginum. Eingin annar hevur nomið meg. Hví ert tú so vitleysur at halda slíkt! Hann líkist Ólavi, sum hann ber navnið hjá. Meðan hann tók við lívi og nørdist undir hjarta mínum, var mín hugur meira hjá Ólavi enn hjá tær. Andlitið á Ólavi, sum eg sá tað í deyðsstundini, trongdi seg so djúpt í mína sál. Barnið, sum eg bar, skaptist eftir tí!

Sonur mín er tann *minnisvarði*, sum eg skyldi at reisa honum, sum ofraði sítt lív, tá ið tú ikki tordi.«

Torsteinur stóð við høvdinum niður í bringuna.

»Fyrigev mær, Ingibjørg! Eg havi gjørt tær órætt, og vilt tú, so skulu vit giftast!«

»Nei, Torsteinur, vit giftast ikki! Vit skulu skiljast, tí havi eg boðið tær her. Aldri havi eg elskað teg, men tú **dáraði** meg, so tú fekst tín vilja.

**dáraði:** lokkaði

Tað var tað, sum eg vildi siga tær í dag. Tú eigur onga kenslu hjá mær uttan ússaligastu vanvirðing!«

Torsteinur hevði tapt. Tað var ilt í honum, og hann hevði bestan hug at sláa Ingibjørg. Hann tordi ikki, tí hon sá út at kunna gera mótstøðu. Hann tók til onnur ráð, sum veikar sálir altíð brúka. »Ingibjørg, vilt tú ikki hava meg, so forkomi eg mær! Eg leypi í fossin!« Hann gekk á gólvinum og bar seg at, sum var hann frá sær sjálvum.

Ingibjørg eygleiddi hann:

»Tú leypa í fossin? Jú, víst! – Tað skal meira dirvi til, enn tú nakrantíð hevur havt!«

»Sig tað ikki!« rópti hann, »Tú kanst ov skjótt fáa tað at síggja!«

**ómenni:** vesalavætti, neyðardýr

»**Ómenni**!« háðaði hon.

Tá var hann sum sansaleysur og leyp á dyr. Í durunum møtti hann Onnu og mundi rent hana um koll.

Anna kom inn. Hon sá, at Ingibjørg var ógvuliga rørd og uppøst.

»Jesus náði meg! Hvat bagir? Hvar fór Torsteinur?«

»Hann fór at forkoma sær – at leypa í fossin,« svaraði Ingibjørg spotskliga aftur.

Anna skundar sær útaftur fyri dyr. Tá ið Ingibjørg hoyrir, at hon rópar:

»Nú fer hann oman á bakkan!« fer hon við.

»Jú, Torsteinur fer oman at fossinum.«

Anna vil kalla fólk til hjálpar, men Ingibjørg sigur nei.

Meðan tær trætast, er hann komin oman á bakkatromina. Hann vendir sær á og sær tær hyggja. So ger hann sær líka sum renningarlop og loypur útav. Anna sker í róp og skal leypa av stað, men Ingibjørg heldur henni.

»Eg sigi nei, verði ikki so býtt. Tað skal dirvi til at forkoma sær, og tað eigur Torsteinur í Búð ikki.

Eg kenni bakkan niðri við fossin. Har, sum hann leyp, er ein breið rók. Tað er so lágt niður á hana, at hann má liggja fram eftir rommum, so vit ikki skulu síggja hann. Gud viti, hvat ið hann hugsar, har hann liggur – vesalavættið!«.

*1906*

## *Arbeiðsuppgávur til Rakul og aðrar søgur*

Arbeiðsuppgávurnar eru skipaðar soleiðis, at fyrst koma spurningar til hvørja søgu sær. Spurningarnir eru flokkarir í a, b og c-spurningar. A eru teir lættastu spurningarnir, b-spurningarnir eru eitt sindur torførari, og c eru teir torførastu. Tað er sjálvandi upp til tann einstaka læraran ella næmingin at velja burturúr, so torleikastigið hóskar.

Lagt er ikki upp til ein ávísan arbeiðshátt. Næmingarnir kunnu arbeiða hvør sær ella í bólkum. Til ber eisini at arbeiða í felag í flokkinum.

Fleiri av spurningunum eggja til felags kjak, t.d. har næmingurin skal siga sína hugsan um eitthvørt ella taka støðu. Tulkingarspurningar plaga eisini at birta undir gott prát.

Roynt hevur verið at laga spurningarnar soleiðis, at næmingurin ikki bara svarar bókmentaligum spurningum, men eisini fer inn í tekstin og roynir at samskifta við hann.

Eftir spurningarnar til søgurnar eru

spurningar til at greina myndirnar í savninum. Spurningarnir skulu ikki fatast sum ein frymil til myndagreining yvirhøvur, men heldur sum íblástur til at greina júst hesar myndirnar.

Jens Frederiksen hevur greinað og tulkað eina mynd (myndina á síðu 70) sum dømi um, hvussu hetta gerst. Henda viðgerð er fyrst og fremst ætlað lærarunum.

Aftast í bókini eru spurningar um rithøvundin og samanberandi spurningar til allar tríggjar søgurnar í savninum.

# Rakul

**1. Søgugongdin**

*1.1.a* Greið í stuttum frá, hvat søgan um „Rakul" snýr seg um.

**2. Søgubygging**

*2.1.a* Søgan er býtt sundur í fýra partar. Ger yvirskriftir til partarnar.

*2.2.b* Hví heldur tú, at høvundurin hevur býtt hesa søguna sundur í júst fýra partar?

*2.3.a* Er søgan sett saman av brotum, skiftir hon í tíð, ella er hon í tíðarrøð (t.e. kronologisk)?

**3. Frásøgufólk**

*3.1.a* Er søgan skrivað í 1., 2. ella 3. persóni?

*3.2.b* Hvør sigur søguna?

*3.3.b* Greið frá sjónarhorninum.
– Eru persónarnir lýstir innanífrá, uttanífrá ella bæði?
Hvønn týdning hevur tað fyri søguna?

## 4. Tíðin

*Frásagnartíð*

*4.1.a* Nær er søgan skrivað?

*4.2.a* Er søgan skrivað í nútíð ella tátíð?

*Søgutíð*

*4.3.b* Nær fer søgan fram?
-Vís á fyribrigdi í tekstinum, sum geva grundir fyri tíni tíðarfesting av søguni.

*4.4.a* Hvussu er bygdarlívið lýst í søguni?

*4.5.a* Hvussu long er søgutíðin? T.e. tíðin, sum gongur, frá søgan byrjar, til søgan endar.

*4.6.b* Eru afturlítandi brot í søguni?

*4.7.b* Eru brot, har hugt verður fram í tíðina? Sí s. 33.

*4.8.a* Tekna eina tíðarlinju av søgugongdini. Tú skalt byrja við byrjanini og enda við endanum!

*Lesaratíð*

*4.9.b* Ber saman hendingar og umstøður í søgutíðini og tíðini nú og greið frá, hvat er øðrvísi nú á døgum.

*4.10.c* Kundi henda søgan eins væl farið fram í dag? Gev grundir fyri tínum sjónarmiðum.

**5. Stað**

*5.1.a* Hvar fer søgan fram?

**6. Umhvørvi**

*6.1.a* Í hvørjum umhvørvi fer søgan fram?

*6.2.a* Greið frá umstøðunum hjá Osvaldi keypmanni. Hvørja støðu hevur hann í bygdini? Hvussu útinnir hann sítt vald í bygdini?

*6.3.a* Greið frá umstøðunum hjá Rakul.

*6.4.a* Lýs uppvøksturin og heimið hjá Pæturi. Vís á dømi í tekstinum!

*6.5.b* Greið frá, hvussu lagnan hjá Pæturi er bundin at Osvaldi keypmanni.

*6.6.b* Hvussu ber tað til, at Osvaldur kann binda Pætur við skuld?

**7. Persónlýsingar**

*7.1.a* Lýs teir týdningarmestu persónarnar í søguni. Sig frá útsjónd, aldri, eyðkenni, verumáta, hugburði, lyndi og øðrum!

*7.2.a* Hvør er høvuðspersónur í hesi søguni? Gev grundir fyri tínum sjónarmiði.

*7.3.b* Lýs sambandið millum Rakul og Osvald. Tú skalt vísa á dømi í tekstinum.

*7.4.a* Hví hevur Osvaldur serligan tokka til Rakul?

*7.5.b* Hví vil Rakul ikki liggja grulvandi fyri fótunum á Osvaldi (sí niðast á bls. 14)? Hvat sigur hetta um Rakul sum persón?

*7.5.a* Lýs sambandið millum Rakul og Pætur.

*7.6.a* Ímynda tær, at Rakul skrivar dagbók. Hvat skrivar hon í dagbókina, tá ið Pætur fer til skips aftur um várið (sí niðast á bls. 25)? Tú skalt skriva eitt dagbókarbrot í 1. persóni.

*7.7.b* Hvørji lívsvirði hava ávikavist Osvaldur og Pætur? Hvaðani stavar munurin, heldur tú?

*7.8.b* Vit vita, hvørja støðu Niklas, pápi Rakul, hevur til giftarmál millum Rakul og Pætur. Men ímynda tær, at

Osvaldur keypmaður kemur til Niklas at biðja um Rakul. Hvat svarar Niklas honum?

*7.9.b* Hvat hugsar Osvaldur, tá ið Pætur kemur til sjóndar inni á „kantórinum“?

*7.10.b* Á síðu 34 stendur, at eingin fekk at vita, hvat var avgjørt millum tey trý inni á „kantórinum“. Tú skalt ímynda tær, at Pætur greiðir mammuni frá tí, sum hendi. Endurgev frásøgnina.

*7.11.b* Hví var aldur brádliga dottin á Osvald keypmann? Sí bls. 34.

**8. Myndamál**

*8.1.b* Vís á myndamál og samanberingar í søguni.

*8.2.c* Á síðu 28 til síðu 31 verður sambandið millum eina æðu og ein blik lýst. Hvørja ætlan heldur tú, at høvundurin hevði við hesi lýsingini?

**9. Evni/motiv**

*9.1.a* Greið við støði í tekstinum frá, hvørji

evni søgan tekur upp. T.e. evni, sum tú kennir aftur úr veruleikanum!

**10. Tema/tulking**

*10.1.a* Hvat er temað í søguni? Tú kanst kanna, hvørjir mótsetningar eru í søguni. Tú kanst eisini kanna, hvat persónar ella fyribrigdi umboða í søguni. Súmbol og myndamál kunnu eisini leiða til tema/tulking.

**11. Boðskapur/hugburður**

*11.1.a* Hevur søgan um Rakul ein boðskap til lesaran?

*11.2.b* Hvat sigur henda søgan okkum um viðurskiftini í samfelagnum, tá søgan fer fram?

**12. Samanberandi tekstir**

*12.1.a* Vís á aðrar tekstir (hugsa bæði um tekstir, myndir, filmar o.a.), sum viðgera somu evni sum søgan um Rakul.

*12.2.b* Greið frá muninum millum søguna um Rakul og hinar tekstirnar.

# Eyðun

**1. Søgugongdin**

*1.1.a* Endurgev í stuttum lívssøguna hjá Eyðuni.

**2. Søgubygging**

*2.1.a* Být søguna sundur í byrjan, hendingar og enda. Ger yvirskriftir.

*2.2.b* Greið frá, hvussu henda søgan er sett saman. Er søgan t.d. sett saman av brotum, skiftir hon í tíð, ella er hon í tíðarrøð (t.e. kronologisk)?

*2.3.a* Hvar er hæddin í søguni?

**3. Frásøgufólk**

*3.1.a* Er søgan skrivað í 1., 2. ella 3. persóni?

*3.2.b* Hvør fortelur hesa søguna?

*3.3.b* Greið frá sjónarhorninum.
– Er Eyðun lýstur innanífrá, uttanífrá ella bæði?

*3.4.c* Hvønn týdning hevur tað fyri søguna, at høvundurin letur Eyðun sjálvan greiða frá í I.-XV. parti?

*3.5.c* Hvønn týdning hevur tað fyri lesaran, um ein søga er skrivað í 1. ella 3. persóni?

**4. Tíðin**

*Frásagnartíð*

*4.1.a* Nær er søgan skrivað?

*4.2.a* Er søgan skrivað í nútíð ella tátíð? Ella verður skift ímillum nútíð og tátíð? Vís á dømi.

*Søgutíð*

*4.3.b* Nær fara hendingarnar í søguni fram? -Vís á fyribrigdi í tekstinum, sum geva grundir fyri tíni tíðarfesting.

*4.4.a* Hvussu long er søgutíðin? T.e. tíðin, sum gongur, frá søgan byrjar, til søgan endar.

*4.5.a* Vís á tey afturlítandi brotini í søguni.

*4.6.b* Tekna eina tíðarlinju av søgugongdini. Tú skalt byrja við byrjanini og enda við endanum!

*4.7.b* Ber saman hendingar og umstøður í søgutíðini og tíðini nú og greið frá, hvat eru øðrvísi nú.

*4.8.c* Kundi henda søgan eins væl farið fram í okkara samfelagi nú? Gev grundir fyri tínum sjónarmiðum.

**5. Stað**

*5.1.a* Hvar fer søgan fram?

**6. Umhvørvi**

*6.1.a* Í hvørjum umhvørvi fer søgan fram?

*6.2.a* Greið frá heimligu umstøðunum hjá Eyðuni.

*6.3.b* Greið frá sosialu og fíggjarligu støðuni hjá Eyðuni í Vági.

**7. Persónlýsingar**

*7.1.a* Lýs teir týdningarmestu persónarnar í søguni. Sig frá útsjónd, aldri, eyðkenni, verumáta, hugburði, lyndi og øðrum!

*7.2.a* Lýs sambandið millum Eyðun og pápan, Eyðun og mammuna og mammuna og pápan (sí bls. 54-55).

*7.3.b* Hvønn týdning heldur tú, at tað hevði fyri Eyðun, at hann misti mammuna sum barn?
Lýs hansara tankar, tá ið hann situr uppi á einum steini úti í fjøruni eftir jarðarferðina (sí bls. 55).
Skriva tankastreymin í 1. persóni.

*7.4.a* Hvussu vóru viðurskiftini hjá Eyðuni við Hálvdan?

*7.5.a* Lýs sambandið millum Eyðun og Maluna.

*7.6.b* Hví heldur tú, at Malan valdi Hálvdan heldur enn Eyðun sum mann?

*7.7.b* Eitt ár gongur frá Hálvdan doyr, til Eyðun og Malan verða vígd.
Hvussu upplivir Malan Eyðun hetta árið? Ímynda tær, hvørjar tankar hon ger sær um hann og um hjúnaband teirra millum.
Hav í huga setningin á síðu 67: „Nú hevur tú fingið meg, Eyðun.“
Skriva hennara tankar í 1. persóni.

*7.8.b* Hvussu heldur tú, at lívið hjá Maluni var, eftir at Eyðun var rýmdur? Fekk hon vitið aftur? Greiddi hon nøkrum

frá loyndarmálinum um deyða Hálvdans?

*7.9.b* Hvønn prís mátti Eyðun gjalda fyri sína illgerð? Hvussu ávirkaði henda illgerðin hansara lív?

*7.10.a* Nær var Eyðun eydnusamur í sínum lívi?

*7.11.b* Er Eyðun offur í sínum egna lívi, ella er hann bøðil? Gev grundir fyri tíni áskoðan.

*7.12.c* Ímynda tær, at løgreglan brádliga ein dag stendur fyri Eyðuni í Vági, nú hann er vorðin ein gamal maður.
Skriva løgreglufrágreiðingina um málið.
Tú skalt skriva frágreiðingina í 3. persóni.
Tú skalt nevna, hví løgreglan kemur til hansara, og hvat hann er ákærdur fyri. Tú skalt eisini nevna, hvat Eyðun sigur við løgregluna, um hann verjir seg, og um hann viðgongur seg sekan í ákærunum.

*7.13.c* Dómarin hevur nú dømt í sakarmálinum ímóti Eyðuni, og dómsúrskurðurin verður lisin upp í rættarhølinum.

Tú situr á áhoyrarabeinkinum. Endurgev dómaran.
Tú skalt skriva í 3. persóni. Minst til at nevna, hvørjar grundir eru fyri dóminum, hvørjar niðurstøður eru og hvønn dóm Eyðun verður dømdur.

**8. Myndamál**

*8.1.b* Vís á myndamál og samanberingar í søguni.

**9. Evni/motiv**

*9.1.a* Greið við støði í tekstinum frá, hvørji evni søgan tekur upp. T.e. evni, sum tú kennir aftur úr veruleikanum!

**10. Tema/tulking**

*10.1.a* Hvat er temað í søguni?
Tú kanst kanna, hvørjir mótsetningar eru í søguni. Tú kanst eisini kanna, hvat persónar ella fyribrigdi umboða í søguni. Súmbol og myndamál kunnu eisini leiða til tema/tulking.

**11. Boðskapur/hugburður**

*11.1.a* Hevur søgan um Eyðun ein boðskap til lesaran?

*11.2.b* Hví letur høvundurin Eyðun sleppa undan at standa til svars fyri sína illgerð yvir fyri dómsvaldinum? Les tey trý inngangsørindini á bls. 35 og tak tey við í tína meting.

*11.3.b* Tit kunnu umskapa flokshølið til ein rættarsal. Ein tykkara skal vera Eyðun (tann ákærdi), hini býta seg sundur í ákæra, verja og nevningar. Dramatiserið rættarmálið.

**12. Samanberandi tekstir**

*12.1.a* Vís á aðrar tekstir (hugsa bæði um tekstir, myndir, filmar o.a.), sum viðgera somu evni sum søgan um Eyðun.

*12.2.b* Greið frá muninum millum søguna um Eyðun og hinar tekstirnar.

# Minnisvarðin

**1. Søgugongdin**

*1.1.a* Greið í stuttum frá, hvat søgan „Minnisvarðin“ snýr seg um.

**2. Søgubygging**

*2.1.a* Søgan er býtt sundur í seks partar. Ger yvirskriftir til partarnar.

*2.2.b* Hví heldur tú, at høvundurin hevur býtt hesa søguna sundur í júst seks partar?

*2.3.a* Í hvørjum parti er hæddin í søguni?

*2.4.a* Er søgan sett saman av brotum, skiftir hon í tíð, ella er hon í tíðarrøð (t.e. kronologisk)?

**3. Frásøgufólk**

*3.1.a* Er søgan skrivað í 1., 2. ella 3. persóni?

*3.2.b* Hvør sigur søguna?

*3.3.b* Greið frá sjónarhorninum.
– Eru persónarnir lýstir innanífrá, uttanífrá ella bæði?

Hvønn týdning hevur tað fyri søguna?

**4. Tíðin**

Frásagnartíð

*4.1.a* Nær er søgan skrivað?

*4.2.a* Er søgan skrivað í nútíð ella tátíð?

*Søgutíð*

*4.3.b* Nær fer søgan fram?
– Vís á fyribrigdi í tekstinum, sum geva grundir fyri tíni tíðarfesting av søguni.
Sí til dømis á s. 81:
„Út gjøgnum krambúðardyrnar...“

*4.4.a* Hvussu long er søgutíðin? T.e. tíðin, sum gongur, frá søgan byrjar, til søgan endar.

*4.5.b* Eru afturlítandi brot í søguni?

*4.6.a* Tekna eina tíðarlinju av søgugongdini. Tú skalt byrja við byrjanini og enda við endanum!

*Lesaratíð*

*4.7.b* Ber saman hendingar og umstøður í

søgutíðini og tíðini nú og greið frá, hvat er øðrvísi í dag.

*4.8.c* Kundi henda søgan eins væl farið fram í dag? Gev grundir fyri tínum sjónarmiðum.

**5. Stað**

*5.1.a* Hvar fer søgan fram?

**6. Umhvørvi**

*6.1.a* Í hvørjum umhvørvi fer søgan fram?

*6.2.a* Greið frá støðuni hjá keypmanninum.

*6.3.b* Hvørjar samfelagsstættir eru umboðaðar í søguni?

*6.4.c* Á síðu 86 stendur um Ingibjørg, at hon er so stolt, at hon hirðir ikki at tosa við nakran av tí almindiliga slagnum. Hvat meinast her við?

*6.5.c* Á síðu 92 stendur, at ættin var av teimum elstu í Føroyum og ikki blandað við ringari slag, tað nakar visti um. Hvat liggur í hesi útsøgnini?

*6.6.c* Hvussu eru kirkjan og presturin lýst í 2. parti í søguni?

## 7. Persónlýsingar

*7.1.a* Lýs teir týdningarmestu persónarnar í søguni. Sig frá útsjónd, aldri, eyðkenni, verumáta, hugburði, lyndi og øðrum!

*7.2.a* Hvør er høvuðspersónur í hesi søguni? Gev grundir fyri tínum sjónarmiði.

*7.3.a* Ólavur setir seg í ein krók við skivuna, tá ið Ingibjørg kemur inn í krambúðina (sí s. 83). Hvat hugsar hann, har hann situr?

*7.4.a* Lýs sambandið millum Ingibjørg og Torstein. Tú skalt vísa á dømi í tekstinum.

*7.5.a* Skriva samrøðuna millum Torstein og hini, tá ið hann kemur aftur í dansihølið 2. jólakvøld (sí s. 110).

*7.6.a* Hvør munur er millum Torstein og Ólav?

*7.7.a* Hvussu er sambandið millum Ingibjørg og Ólav?

*7.8.a* Ingibjørg stendur í millum tveir menn. Nær gerst hon var við sínar kenslur, t.e. hvønn hon skal velja?

*7.9.a* Hvat fær Ingibjørg at venda Torsteini bakið?

*7.10.b* Á síðu 114-116 lesa vit um seinasta sambandið í millum Ingibjørg og Ólav. Greið frá, hvat hendir teirra millum og hvønn týdning, hendingin fær fyri Ingibjørg frameftir.

*7.11.a* Á síðu 117 bliknar Torstein fyri aðru ferð, og hann ræðist Ingibjørg. Hvørjir tankar streyma ígjøgnum hann, tá ið Ingibjørg fer frá honum?

*7.12.a* Lýs sambandið millum Ingibjørg og Onnu.

*7.13.a* Hví bresta Sigvaldur og Ingibjørg saman á síðu 124-126? Hvat sigur henda hendingin okkum um Ingibjørg?

*7.14.b* Eftir samanbrestin leyp Sigvaldur á dyr (sí s. 126). Hví leyp hann á dyr? Hvar fór hann? Skriva eina stutta søgu um Sigvald og tað, ið bilgist í honum.

*7.15.b* Hví kallar Ingibjørg sonin upp eftir Ólavi?

*7.16.a* Torstein vitjar Ingibjørg og sonin,

tann dagin sonurin fyllir 1 ár. Greið frá hesi vitjanini og hvussu hon endar.

*7.17.a* Skriva eitt framhald av søguni. Hvussu gongst Ingibjørg? Verður hon gift? Hvussu við Torsteini? Forkemur hann sær? Verður hann giftur? Hvussu heldur tú, at teirra framtíð verður? Hvussu við lítla Ólavi, Onnu og Sigvaldi? Skriva søguna í 3. persóni og í tátíð. Tú gert sjálv/ur av, hvør er høvuðspersónur.

## 8. Myndamál

*8.1.b* Vís á myndamál og samanberingar í søguni.

*8.2.c* Hvussu brúkar høvundurin lýsingina av trettandaaftan á síðu 111-112?

*8.3.b* Hví eitur søgan „Minnisvarðin“? Sí s. 131.

## 9. Evni/motiv

*9.1.a* Greið við støði í tekstinum frá, hvørji evni søgan tekur upp. T.e. evni, sum tú kennir aftur úr veruleikanum!

**10. Tema/tulking**

10.1.a Hvat er temað í søguni? Tú kanst kanna, hvørjir mótsetningar eru í søguni. Tú kanst eisini kanna, hvat persónar ella fyribrigdi umboða í søguni. Súmbol og myndamál kunnu eisini leiða til tema/tulking.

**11. Boðskapur/hugburður**

11.1.a Hevur søgan „Minnisvarðin" ein boðskap til lesaran?

11.2.b Hvat sigur henda søgan okkum um viðurskiftini í samfelagnum, tá søgan fer fram?

**12. Samanberandi tekstir**

12.1.a Vís á aðrar tekstir (hugsa bæði um tekstir, myndir, filmar o.a.), sum viðgera somu evni sum søgan „Minnisvarðin".

12.2.b Greið frá muninum millum søguna „Minnisvarðin" og hinar tekstirnar.

# Spurningar til myndagreining

**1. Hvat veitst tú um myndina**

- Nær er myndin gjørd?
- Hvør hevur gjørt myndina?
- Hvussu er myndin gjørd?

**2. Hvat sæst á myndini?**

- Hvat sært tú á myndini?
  Gev tær far um persónar, stað, lutir, umhvørvi og annað.
- Hvat er í forsýni, miðsýni og baksýni?
  Tað er tað, sum sæst fremst, í miðjuni og aftast í myndini.
- Hvussu eru persónar vístir?
- Hvussu er teirra kropsburður?
  Er hann t.d. opin ella læstur?
- Hvussu eru teirra andlitsbrøgd?
  Sæst t.d. gleði, sorg, látur, grátur, líkasæla ella spenningur?
- Hvussu er samspælið teirra millum?
  T.d. tættleiki/frástøða?

**3. Hvussu er myndin uppbygd?**

- Hvussu er myndin skipað?

  Er hon t.d. skipað við miðjuni sum savningardepli, symmetriskt ella diagonalt? Hvar er „gylta sniðið"?
- Hvussu við frásjónini í myndini?

  Er hon vanlig, nær ella fjar?
- Hvussu við sjónarhorninum?

  Er tað nevtralt, sæð úr erva ella úr neðra?
- Er rørsla í myndini?

  Hugsa um, at symmetri og reglulig skap mynda frið. Óreglulig skap og diagonalar elva spenning og órógv.
- Hvussu við ljósinum í myndini?

  Er talan um natúrligt ljós ella ljós frá t.d. eini lampu, ella er talan um súmbolskt ljós?
- Hvussu eru litirnir í myndini?

**4. Sigur myndin eina søgu?**

- Hvar eru vit stødd?

  Hvussu er umhvørvið?
  Eru vit inni ella úti?
  Lýs staðið.

- Hvørjir lutir eru á myndini?
    Hoyra lutirnir til í okkara samtíð?
    Hvat siga teir um tíðina í myndini?
- Hvussu er klædnabúnin?
    Ganga vit soleiðis ílatin í dag?
    Hvat sigur hann um tíðina í myndini?
- Hvussu er huglagið í myndini?
- Eru súmbol í myndini?
    Tað kann t.d. vera eitthvørt, sum kann skiljast í fluttum týdningi.
- Er ein søga í myndini?
    Skriva í stuttum søguna, sum tú sært hana í myndini.
- Hvussu heldur tú, at myndin hóskar til tekstin, sum hon er gjørd til? Grundgev fyri tíni áskoðan!

**samtyktarsúmbol:**
ber ofta ófrættaboð ella boðar frá sterkum kenslum og tí dapra partinum av náttúruni

**samtyktarsúmbol:**
krossurin er aldagamla súmbolið fyri liðing

Útbreidda hárið vísir, at hon er opin. Súmbolskt eru kvinnur við útbreiddum hári ofta dømi um trá og at vera óbundin

framstøðufigurur



**Gylta sniðið:** Sundurbýtingin av myndflatanum í tað *gylta sniðið* gerst á henda hátt:

1. Set miðjuna millum A og B, E.
2. Set linjuna AE niður eftir AC, EF
3. Sambind F og B
4. Set linjuna AE niðan eftir FB, til E1
5. Set linjuna E1B út eftir BA, til G
6. Punktið G býtir nú linjuna AB í tað gylta sniðið. Seta vit vinkulrætt niður frá G, finna vit eina av sundurbýtingunum í tað gylta sniðið.




7. Seta vit nú linjustykkið AG út frá B móti A, fáa vit punktið G1. Nú hava vit funnið ta næstu sundurbýtingina av myndini í tað gylta sniðið.




8. Sama framferð verður endurtikin fyri linjustykkið AC. Soleiðis verða eisini tær báðar liggjandi uppbýtingarnar í gylta sniðið funnar.



# Eyðun og eydnan

*Eftir Jens Frederiksen*

***Greining og tulking av myndini á blaðsíðu 70***

Fleiri hættir eru í at velja, tá ið tú skalt greina og tulka eina mynd. Vanliga verður stórur dentur lagdur á tað formliga í myndini. Eitt nú, hvussu myndin er uppbygd, hvussu litirnir eru og hvørjum ráki hon er knýtt at.

Í hesum førinum verður serliga hugt at myndaslagi, teknikki, formi og innihaldi. Hesir fýra høvuðstættirnir eru eitt minsta mark fyri einum frymli, sum tú kanst læra teg.

**Myndaslag.** Her verður hugt at, hvat slag av mynd tað snýr seg um, og hvørjar reglur eru galdandi fyri hetta myndaslagið.

**Teknikkur.** Tit kenna óivað eitt ótal av teknikkum, t.d. foto, málningalist (vanliga tilevnað úr olju, akryl ella vatnlitum), prent, tekningar, brotmyndir og so framvegis. Og tað ræður um at finna fram til, hvat serstakt

er við júst tí teknikkinum, sum tú skalt greina og tulka.

**Innihald.** Um tað ikki snýr seg um ein abstraktan heim, kunnu vit aloftast síggja eina søgu í myndini. Søguni fært tú greiðu á, tá ið tú greinar persónar, umhvørvi (úti, inni, veðurlag, árstíð o.a.), lutir og annað, sum sæst á myndini. Ofta verða tey somu motivini brúkt umaftur og umaftur – kanska í nýggjum búna.

Mamman og barnið síggjast t.d. á Kirkjubøstólunum í tí sniði, sum vit nevna „Marria moy við barni“. Tað sniðið hevur nágreiniligar hjátýdningar, men hyggja vit at lýsingum uttan um okkum, eitt nú í sjónvarpi ella í bløðum, so síggja vit eisini nógvar myndir við mammu/barn-motivum. Tað kunnu vera lýsingar um blæur, um reinføri ella lýsingar um evni, ið hava við familjuna at gera. Og vit finna eisini mammu-barn/motivið í t.d. modernistiska heiminum hjá Ingálvi av Reyni.

Motiv ganga sostatt aftur í nýggjum samteksti. Haraftrat skalt tú hava eyguni eftir,

um kend súmbol verða brúkt í myndini. Tað eru tey sonevndu samtyktarsúmbolini (vedtægtssymboler). Ella um myndin skapar sín egna súmbolska heim – tað sæst oftast í nútímans list.

Dømi um kend súmbol (eisini nevnd samtyktarsúmbol) eru líggjamaðurin, skøltar, tímaglas fyri deyðan, dúgvan fyri friði, ormurin fyri syndafalli o.s.fr. Í okkara mentan eru tey kristnu súmbolini tey flestu – men nýggj koma eisini aftrat.

Finnið sjálv dømi um onnur súmbol, t.d. politisk ella gerandislig súmbol. Minnist til at hava í huga samtekstin í myndini, sum súmbolini eru knýtt at!

**Formurin.** Her verður kannað, hvussu myndin er gjørd og sett saman, viðvíkjandi rúmi, flata, linju og punkti. Eisini verður hugt at, hvussu myndin er uppbygd. Hvat er í forsýni, miðsýni og baksýni? Er gylta sniðið brúkt? Er talan um miðsavning? Hvussu er sjónarhornið (vanligt, úr erva ella neðra)? Hvussu við litunum? Eru mótsetningslitir brúktir? Eru teir heitir ella kaldir? Sæst

ljóskeldan? Hvussu er ljósið? Er tað natúrligt, kalt, hart...?

Venda vit okkum til myndina á bls. 70, sum eg havi valt at greina og tulka, so kunnu vit staðfesta hetta:

**Myndaslag**. Myndin er ein myndaprýðing (ella ein myndalýsing) og hevur til endamáls – eins og hinar myndirnar í bókini – at stuðla søgugongdini í stuttsøguni. Men myndin gevur eisini lesaranum eina myndliga tulking av týðandi tættum í tekstinum.

Tit kunnu sjálv hugsa um, hvussu aðrir tilburðir í tekstinum kundu verið tulkaðir! Hví eru t.d. teir báðir deyðstilburðirnir ikki avmyndaðir?

Tú skalt hugsa um, hvussu myndin er samanborið við ta hending, sum hon ímyndar. Og her er gott at hava í huga tann mun, sum myndagranskarin Roland Barthes ger vart við. Hann tosar um, at ein mynd kann vera loysandi ella festandi – tað er, at myndin kann vera beinleiðis ella óbeinleiðis knýtt at tekstinum.

Henda myndin er festandi mótvegis tekstinum, tí als ongar lýsingar síggjast, har teknarin í fluttari merking fer út um søguna og samtekstin.

Teknarin hevur valt eitt tilvitað realistiskt myndamál. Lutir, umhvørvi, persónlýsingar avspegla bóndasamfelagið, sum søgan fer fram í.

Myndaslagið er tætt knýtt at teknikkinum, tí myndin er trúgv móti siðvenjuni innan føroyskar myndalýsingar. Tann klassiski hátturin at myndprýða – nærum uttan undantøk – er tann svart/hvíta tekningin við blýanti ella tussji.

Vit síggja, at teknarin ikki hevur brúkt teir møguleikar, sum nýmótans grafiskir teknikkir kunnu bjóða, fyri ikki at tala um, hvat digitalu myndamanipulatiónirnar kunnu hava at borðreiða við.

Vit síggja harafturímóti, at tekningarnar eru teknaðar frá grundini av. Teknikkurin verður brúktur á klassiskan hátt, og tilfarið er eisini í samsvari við tað: tussj og pensil arbeiða á flatanum við hvítum dekklitum.

Tann svart/hvíti/grái litheimurin, sum er úrslitið, endurgevur rættiliga greitt huglagið í søguni. Ein kundi næstan freistast at kalla myndina eina huglagsmynd hjá rithøvundinum, hvørs sorgblíði heimur kemur til sín rætt.

Teknikkurin kann sostatt ikki skiljast frá innihaldinum. Hann er í hesi myndini við litum og tónum tunglyntur – so tungur, at okkara mynd er um at spreingja tann realistiska karmin – og er ávegis at gerast súmbolskur, allur sum hann er.

Myndin brúkar – sum tann einasta í bókini – tey føstu „samtyktarsúmbolini."

Men latið okkum fyrst fáa greiðu á, hvat sæst á myndini og hvørja senu í søguni, ljós verður varpað á.

**Innihaldið.** Myndin vísir til ta dramatisku hæddina í søguni, har eingin vegur er aftur – á enskum máli nevnt „the point of no return". Malan er jú tað objektið, sum girndin og ástin hjá Eyðuni eru bundin at, og hon er tann persónurin, sum í roynd og veru kemur

at staðfesta hansara (van)lagnu. So undarligt tað ljóðar, so er tað ikki sambiðilin Hálvdan ella drápið av honum, sum er tað veruliga „point of no return“. Nei, har skal ein kvinna til! – og í einari ræðsluromantiskari fatan av mannasinninum: ein kvinna, ið er so ovurviðkvom, at hon missir bæði vit og skil, tá ið sannleikin kemur fyri ein dag. Hetta er eitt motiv, sum vit finna hjá nógvum rithøvundum, ið standa millum romantikk og realismu, t.d. í stuttsøguni *Hosekræmmeren* eftir danska rithøvundin Steen Steensen Blicher.

Motivið í myndini er einfalt og byggir á tekststaðið, har Eyðun endurgevur sína fatan av tí, ið fór fram: „Eg vaknaði. Hon stóð á gólvinum við útbreiddum hári. Mánalýsið gjørdi alt meira óhugnaligt, enn tað var. Eg síggi hana enn. Hon stóð við knýttum nevum og rópti á meg: Tú hevur dripið Hálvdan! Hevur tú?“ (bls. 69).

Myndin er trúgv móti andanum í tekstinum og hesum broti á tann hátt, at ein kvinna sæst sum framstøðufigurur í næstan fullari longd (tó eitt sindur skorin av í neðra, tí hon stendur fremst í myndini). Hon stend-

ur í einum stílførdum rúmi, har mánin verður endurgivin handan sprossavindeygað á bróstinum í óbrotnum líki (kvinnan stendur høgrumegin vindeygað/mánan). Tann triði parturin í myndini er krossformaði slagskuggin, sum verður endurgivin soleiðis, at hann nertur við Maluna.

Til ber at siga, at myndaprýðarin hevur valt at siga, at „minni er meiri", tí mótvegis nógvum øðrum myndum í bókini, eru persónurin og umhvørvið leys av ítøkiligari realismu. Tú sært t.d., at vindeygað er heldur eitt tekn enn ein naturalistisk spegling. Tað sama er at siga um gólvið og veggin. Tey verða nevtralir flatar og leiktjøld fyri tí, ið fer fram: tíðin, sum stendur still av sálarligum skelki! Tú hómar heldur ein pall, har nakað hendir, enn eitt veruligt umhvørvi.

Eingin ivi er um, at kvinnan er høvuðspersónurin – og har eru frávik frá søguni. Nevarnir eru knýttir, og hárið er útbreitt, men rópið er ikki endurgivið! Hví so er, kunnu vit gita um, men eitt kann hugsast: tað hevði kanska verið at smurt feitt oman á flesk, sum norðmenn taka til! Sum áskoð-

arar og lesarar tørvar okkum ikki rópið, tí myndin kann sigast at fara longri í tíð. Hon vísir okkum eisini lagnuna hjá konuni eftir ta skelkandi dreymarøðina hjá manninum.

Sum sagt er myndin ógvuliga einføld listarliga sæð – og hon er uttan smálutir! Og havast skal í huga, at júst smálutir eru eitt eyðkenni fyri naturalistiska og realistiska myndaskipan.

Myndasøgan byggir harafturímóti í heilum á samtykt súmbol, og ikki færri enn trý eru við í senn.

Mánin – fullmánin ber vanliga boð um tað ófrættakenda – er fastur lutur í myndum og søgum, har ræðsla og sterkar kenslur eru uppií. Ofta verður mánin nevndur „náttarinnar eyga“.

Teksturin sjálvur hevur eisini eina vitan um mánan sum súmbol, tí har stendur: „Mánalýsið gjørdi alt meira óhugnaligt, enn tað var“ (bls. 69). Í myndlistini er mánin fastur táttur í bæði romantiskum og súmbolskum myndum og ber ofta ófrættaboð

ella boðar frá sterkum kenslum og tí dapra partinum av náttúruni.

Í samtekstinum er enntá samsvar millum støðuna, ið mánin hevur sum súmbol, og tað, sum vit síggja á myndini. Vanligt er innan stjørnuspekina at síggja mánan sum staðið fyri seksuellum lívi, impulsum og tí dýriska í menniskjalívinum.

Súmbolið verður ikki minni dapurt, tá tað verður sett saman við krossinum í sprossanum, sum endurspeglast eitt sindur forskotið í gólvinum. Vit kenna krossin sum tað aldagamla súmbolið fyri líðing Kristusar, og gjøgnum samtekstin koma vit at hugsa um boðið: „Tú mást ikki sláa í hel" – og tey kristnu kjarnaorðini „synd" og „fyrigeving". Allir etiskir spurningar, sum endavendast í søguni, hóast brotini, har Eyðun er frásøgumaður, eru dømi um tað, ið vit nevna „ein óálítandi frásøgupersón".

At konan hevur útbreitt hár vísir, at hon er opin, t.e., at hon er ikki bundin av tí gerandisliga (sí annars myndirnar í bókini). Súmbolskt eru kvinnur við útbreiddum hári

ofta dømi um trá og tað, at vera óbundin, men tað uppsetta hárið vísir til hjúnaband, og at ein letur sær lagnuna lynda.

Speisemi í hesum brúki av hárinum er, at Malan verður alt annað enn óheft, tá ið hon verður kona Eyðuns og offur fyri hansara svikabrøgdum. Hennara kropsburður vísir hana sum eina saltsúlu – í nýmótans málbrúki kundi verið sagt, at hon er fikserað – fullkomiliga innibyrgd av vanlagnuni.

Formurin kann ikki skiljast frá motivinum – og vit kunnu so líðandi fara longri í greiningini av myndini og leggja aftrat, at hennara kropsburður vísir á súmbolikk, og at vit eru í einum sálarliga endurgevandi og ekspressivum myndaheimi.

Hon er høgrumegin tað gylta sniðið, teknað inn í ein tríkant fremst í myndini, og støddarlutføllini (proportiónirnar) vísa til vertikala hugsan. Figururin er longdur í mun til vanliga realistiska støðd – og minnir ikki sørt um tann háttin, ið Mikines nýtir at leingja um persónar – ella Munch – ella fyri alt tað, sum eitt og hvørt ekspressivt lista-

fólk, sum hugsar, at meira er millum himmal og jørð – og ítøkiliga gera okkum varug við tað, við at brúka tað vertikala sjónarhornið (legg eisini til merkis, at sjálvt myndaformatið er hæddarformat).

Tað týdningarmesta fyribrigdið í myndaskipanini er tó, at pallurin og myndin sum so eru bygd upp á javnsettar flatar (planparalella kompositión), har tú hómar tað pallkenda, og úrslitið er, at ein og hvør rørsla hevur lyndi at hvørva – og vit fáa eina fastfrysta útsøgn. Tú sært henda bygnaðin hjá t.d. Munch, men eisini hjá Mikines.

Sum áður nevnt undirstrikar teknihátturin sálarheimin: bæði við litum (dapurt – sterkar kontrastir) og tað, at figururin sæst í mótljósi. Tó er mótljósið ikki so sterkt, at vit bara síggja hana sum eina skuggamynd. Tað er umráðandi, at vit síggja hana, at vit fáa eygnasamband við hana – vit sleppa eisini nær henni, tí vit hava normalsjónarhorn. Tit kenna óivað henda teknikkin frá ræðslufilmum, har mótljós og aðrar ljóseffektir hava sterka ávirkan á okkum.

Tað eru ikki strikur, útlinjur ella punkt,

sum bera tað fagurfrøðiliga; men flatin og rúmið sjálvt. Tað nevtrala – ikki umhvørvisliga – men heldur atmosferiska (:tey rørslukendu pensilstrokini á endabróstinum) rúmið minkar munin millum inni og úti og peika sostatt á mótsetningin millum kaos /kosmos – náttúru/siðmenning – sum samanumtikið er temað.

Myndin byggir sostatt á eina myndatraditión, har myndaprýðarin nýtir trý samtyktarsúmbol at endurgeva ein part av júst hesi søguni. Hesa myndina meti eg at vera tað mest spennandi. Kanska tí hon er so einføld, at hon megnar at finna samtyktarsúmbol, sum endurspegla tveir høvuðstættir í tekstinum, nevniliga girndina og vanlagnuna hjá Eyðuni. Hann verður jú sum ein Ahasverus-figurur dømdur til ongantíð at skula finna hvíld.

Um myndin er ein beinleiðis súmbolsk mynd, kunnu vit kjakast um, men orðið súmbol merkir upprunaliga „at føra saman", og tað er tað, sum okkara myndaprýðari hevur sett sær fyri, og tá ið tað hendir í hesi einu myndini – og ikki í hinum – so kann tað

hava samband við, at søgan júst á hesum staði ikki kann endurgevast realistiskt. Tí, sum Edvard Munch einaferð segði til verju fyri súmbolismuna (mótvegis fototeknikkinum á sinni): „Tú kanst ikki endurgeva tað, sum fer fram í helviti við einum myndatóli!"

Og vit kunnu at enda leggja aftrat: Tá eydnulongsulin og hansara umskapan til vanlagnuna hjá Eyðuni skulu „avmyndast" (visualiserast), so noyðist myndaprýðarin at brúka súmbol og ímyndir, tí tær kenslur, tey sálarligu og etisku fyribrigdi, sum henda søgan nemur við, eru so abstrakt og almenn. Tað hevði neyvan borið til at teknað ítøkiliga, uttan at myndin gjørdist so einføld, at hon var vorðin til reinan lættisopp.

# Rithøvundin

A. **Greið frá rithøvundinum**
Eitt brot um rithøvundin stendur fremst í søgusavninum.

B. **Lýs høvundin og lív hansara**
Í Bókmentasøgu II eftir Árna Dahl er drúgv umrøða av lívssøguni hjá rithøvundinum. Fremst í bókini *Bábelstornið* eftir Regin í Líð hevur Guðrun Gaard skrivað ein inngang um høvundin. Tú kanst eisini fara á bókasavnið og útvega tær tilfar.

# Samanberandi spurningar til Rakul og aðrar søgur

1. Hvussu sæst tað aftur, at tað er føroyskur rithøvundur, ið hevur skrivað hesar søgurnar?
   Vís á dømi í søgunum.
2. Eru eyðkenni, sum siga frá, at sami rithøvundur hevur skrivað tær tríggjar søgurnar? T.d. skrivingarlag, myndamál, málfyribrigdi, endurtøkur ella afturvendandi evni?
3. Líkjast søgurnar í bygnaði? Ella hvussu eru tær ymiskar?
4. Eru afturvendandi persónar í søgunum? Eru teir lýstir á sama hátt (hugsa t.d. um keypmenn, giftingarførar gentur, dreingir, sum eru komnir til mans, fiskagentur, slatrikellingar o.o.) í søgunum/ella eru teir lýstir ymiskt?
5. Hvørji afturvendandi evni eru í søgunum?
6. Hvussu er kærleikin lýstur í søgunum?

7. Hvussu eru kærleikin og deyðin tvinnaðir saman í teimum trimum søgunum?
8. Hvørjir træðrir binda søgurnar saman?
9. Hvørja styrki ella hvørjar veikleikar heldur tú, at søgurnar hava?
10. Hvørja søgu dámar tær best? Hví?
11. Skriva eitt ummæli av søgusavninum.

*Snípa* er bókarøð, sum lesinámsfrøðiliga verður flokkað eftir torleikastigi. Í røðini Snípa – Klassikari verður givin út skaldskapur eftir høvundar, ið umboða sumt av tí besta, sum er skrivað á føroyskum. Hetta er onnur bókin í hesi røð, og er hon eitt úrval av stuttsøgum eftir Regin í Líð, sum m.a. skrivaði fyrstu føroysku skaldsøguna – Bábelstornið.



SNÍPA

**Føroya Skúlabókagrunnur**

*Klassikari*